# Psalmu

## ORI 1

1 Ibukún ni fun ọkunrin na ti kò rìn ninu ìmọ awọn enia buburu, ti kò duro li ọ̀na awọn ẹlẹṣẹ, ti kò si joko ni ibujoko awọn ẹlẹgàn.
2 Ṣugbọn inu-didùn rẹ̀ mbẹ ninu ofin Oluwa; ati ninu ofin rẹ̀ li o nṣe àṣàrò lọsan ati loru.
3 On o si dabi igi ti a gbìn si ẹba odò omi, ti nso eso rẹ̀ li akokò rẹ̀; ewe rẹ pẹlu kì yio rọ; ati ohunkohun ti o ba ṣe yoo ṣe rere.
4 Awọn enia buburu kò ri bẽ: ṣugbọn nwọn dabi iyangbo ti afẹfẹ nfẹ lọ.
5 Nitorina awọn alaiwa-bi-Ọlọrun kì yio duro ni idajọ, bẽli awọn ẹlẹṣẹ kì yio duro ninu ijọ awọn olododo.
6 Nitoripe Oluwa mọ̀ ọ̀na awọn olododo: ṣugbọn ọ̀na awọn enia buburu ni yio ṣegbe.

## ORI 2

1 Ẽṣe ti awọn keferi fi binu, ti awọn enia si nrò ohun asan?
2 Awọn ọba aiye dide, awọn ijoye si gbìmọ pọ̀ si Oluwa, ati si ẹni-àmi-ororo rẹ̀, wipe,
3 Jẹ́ kí á já ìdè wọn,kí a sì sọ okùn wọn kúrò lọ́dọ̀ wa.
4 Ẹniti o joko li ọrun yio rẹrin: Oluwa yio fi wọn ṣẹsin.
5 Nígbà náà ni yóò bá wọn sọ̀rọ̀ nínú ìbínú rẹ̀,yóò sì mú wọn bínú nínú ìbínú rẹ̀ kíkan.
6 Sibẹ emi ti fi ọba mi le ori òke mimọ́ mi ti Sioni.
7 Emi o kede aṣẹ na: Oluwa ti wi fun mi pe, Iwọ li Ọmọ mi; loni ni mo bi ọ.
8 Bère lọwọ mi, emi o si fi awọn keferi fun ọ ni iní rẹ, ati awọn ipẹkun aiye fun iní rẹ.
9 Iwọ o fi ọpá irin fọ́ wọn; ìwọ yóò fọ́ wọn túútúú bí ìkòkò amọ̀kòkò.
10 Njẹ nitorina ki ẹnyin ki o gbọ́n, ẹnyin ọba: ki a si kọ́ nyin, ẹnyin onidajọ aiye.
11 Ẹ fi ẹru sin Oluwa, ẹ si yọ̀ pẹlu ìwariri.
12 Fi ẹnu ko Ọmọkunrin li ẹnu, ki o má ba binu, ẹ si ṣegbé li ọ̀na, nigbati ibinu rẹ̀ ba rú diẹ. Ibukún ni fun gbogbo awọn ti o gbẹkẹle e.

## ORI 3

1 (ORIN DAFIDI ti Dafidi, nigbati o sa fun Absalomu, ọmọ rẹ̀.) OLUWA, bawo ni nwọn ti pọ̀ si ti awọn ti nyọ mi lẹnu! ọpọ li awọn ti o dide si mi.
2 Ọ̀pọlọpọ li ẹniti nwi niti ọkàn mi pe, Kò si iranlọwọ fun u ninu Ọlọrun. Sela.
3 Ṣugbọn iwọ, Oluwa, li asà fun mi; ogo mi, ati eniti o gbe ori mi soke.
4 Emi fi ohùn mi kigbe pè Oluwa, o si gbohun mi lati òke mimọ́ rẹ̀ wá. Sela.
5 Mo dùbúlẹ̀, mo sì sùn; Mo ji; nítorí Yáhwè gbá mí ró.
6 Emi kì yio bẹ̀ru ẹgbarun enia, ti o ti dojukọ mi yika.
7 Dide, Oluwa; gbà mi, Ọlọrun mi: nitoriti iwọ ti lu gbogbo awọn ọta mi li egungun ẹ̀rẹkẹ; iwọ ti ṣẹ́ ehin awọn enia buburu.
8 Ti Oluwa ni igbala: ibukún rẹ mbẹ lara awọn enia rẹ. Sela.

## ORI 4

1 (Si olori akọrin lori Neginoti, Psalmu Dafidi.)Gbọ mi nigbati mo ba nkepè, Ọlọrun ododo mi: iwọ ti sọ mi di nla nigbati mo wà ninu ipọnju; ṣãnu fun mi, ki o si gbọ́ adura mi.
2 Ẹnyin ọmọ enia, yio ti pẹ to ti ẹnyin o yi ogo mi pada si itiju? bawo ni iwọ o ti fẹ asan pẹ to, ti ẹ o si ma wa awin? Sela.
3 Ṣugbọn kí ẹ mọ̀ pé OLUWA ti ya ẹni tí ó jẹ́ olódodo sọ́tọ̀ fún ara rẹ̀,OLUWA yóo gbọ́ nígbà tí mo bá ké pè é.
4 Duro li ẹ̀ru, má si ṣe ṣẹ̀: ba ọkàn ara rẹ sọ̀rọ lori akete rẹ, ki o si duro jẹ. Sela.
5 Ẹ ru ẹbọ ododo, ki ẹ si gbẹkẹle Oluwa.
6 Ọ̀pọlọpọ li o nwipe, Tani yio fi ohun rere kan hàn wa? OLUWA, gbé ìmọ́lẹ̀ ojú rẹ sókè sí wa lára.
7 Iwọ ti fi ayọ̀ si mi li aiya, jù li akokò ti ọkà ati ọti-waini wọn pọ̀ si.
8 Emi o dubulẹ li alafia, emi o si sùn: nitori iwọ, Oluwa, nikanṣoṣo li o mu mi joko li ailewu.

## ORI 5

1 (Si olori akọrin ti Nehilotu, Orin Dafidi.) Fi eti si ọ̀rọ mi, Oluwa, kiyesi iṣaro mi.
2 Fetisi ohùn igbe mi, Ọba mi, ati Ọlọrun mi: nitori iwọ li emi o gbadura si.
3 Ohùn mi ni iwọ o gbọ́ li owurọ̀, Oluwa; li owurọ̀ emi o fi adura mi si ọdọ rẹ, emi o si ma gbé oju soke.
4 Nitoripe iwọ kì iṣe Ọlọrun ti o ni inu-didùn si ìwa-buburu: bẽni ibi kì yio ba ọ gbe.
5 Awọn aṣiwere kì yio duro li oju rẹ: iwọ korira gbogbo awọn oniṣẹ ẹ̀ṣẹ.
6 Iwọ o pa awọn ti nsọ̀rọ ayalegbe run: Oluwa yio korira enia ẹ̀jẹ ati ẹlẹtan.
7 Ṣugbọn bi o ṣe ti emi ni, emi o wá sinu ile rẹ ninu ọ̀pọlọpọ ãnu rẹ: ati ninu ẹ̀ru rẹ li emi o ma sìn siha tẹmpili mimọ́ rẹ.
8 Siwaju mi, Oluwa, ninu ododo re nitori awon ota mi; mu ọ̀na rẹ tọ́ niwaju mi.
9 Nitoriti kò si otitọ li ẹnu wọn; ìhà inú wọn jẹ́ ìwà búburú púpọ̀; ibojì tí ó ṣí sílẹ̀ ni ọ̀fun wọn; ahọn wọn ni nwọn fi npọnni.
10 Iwọ pa wọn run, Ọlọrun; kí wọ́n ṣubú nípa ìmọ̀ràn ara wọn; lé wọn jáde nínú ọ̀pọ̀lọpọ̀ ìrékọjá wọn; nitoriti nwọn ti ṣọ̀tẹ si ọ.
11 Ṣugbọn jẹ ki gbogbo awọn ti o gbẹkẹle ọ ki o yọ̀: jẹ ki nwọn ki o ma hó fun ayọ̀ lailai, nitoriti iwọ dáàbò bò wọn: jẹ ki awọn ti o fẹ orukọ rẹ pẹlu ki o yọ̀ ninu rẹ.
12 Nitoripe iwọ, Oluwa, ni yio bukún fun olododo; ore-ọfẹ ni iwọ o fi yi i ka bi asà.

## ORI 6

1 (Si olori akọrin lori Neginotu sori Ṣeminiti, Orin Dafidi.) OLUWA, máṣe ba mi wi ninu ibinu rẹ, má si ṣe nà mi ninu ibinu gbigbona rẹ.
2 Oluwa, ṣãnu fun mi; nitori alailagbara li emi: Oluwa, mu mi lara da; nitoriti egungun mi bajẹ.
3 Ọkàn mi bàjẹ́ pẹlu: ṣugbọn iwọ, Oluwa, yio ti pẹ to?
4 Pada, Oluwa, gba ọkàn mi là: gbà mi nitori ãnu rẹ.
5 Nitoripe kò si iranti rẹ li ikú: ninu isa-okú tani yio dupẹ fun ọ?

6 Àárẹ̀ mú mi nítorí ìkérora mi; Ní gbogbo òru ni mo fi ń
ṣe ibùsùn mi láti wẹ̀; Mo fi omijé rin àga mi.
7 Oju mi ti run nitori ibinujẹ; o di arugbo nitori gbogbo
awọn ọta mi.
8 Ẹ kuro lọdọ mi, gbogbo ẹnyin oniṣẹ ẹ̀ṣẹ; nítorí Yáhwè ti
gbñ ohùn ẹkún mi.
9 OLUWA ti gbọ́ ẹ̀bẹ̀ mi; OLUWA yio gba adura mi.
10 Jẹ ki oju ki o tì gbogbo awọn ọta mi, ki nwọn ki o si
binu: jẹ ki nwọn ki o pada, ki oju ki o si tì wọn lojiji.

**ORI 7**

1 (Ṣiggaioni Dafidi, ti o kọrin si Oluwa, niti ọ̀rọ Kuṣi, ara
Benjamini.) OLUWA Ọlọrun mi, iwọ li emi gbẹkẹle: gbà
mi lọwọ gbogbo awọn ti nṣe inunibini si mi, ki o si gbà mi;
.
3 OLUWA Ọlọrun mi, bí mo bá ti ṣe èyí; bí ẹ̀ṣẹ̀ bá wà
lọ́wọ́ mi;
4 Bi emi ba san buburu fun ẹniti o wà li alafia pẹlu mi;
(nitotọ, emi ti gbà ẹniti iṣe ọta mi li ainidi:)
5 Jẹ ki ọta ki o ṣe inunibini si ọkàn mi, ki o si gbà a; nitõtọ,
jẹ ki o tẹ̀ ẹmi mi mọ́lẹ̀ lori ilẹ, ki o si fi ọlá mi le ekuru.
Sela.
6 Dide, Oluwa, ninu ibinu rẹ, gbe ara rẹ soke nitori irunu
awọn ọta mi: si ji fun mi si idajọ ti iwọ ti palaṣẹ.
7 Bẽni ijọ enia yio yi ọ ká: nitori wọn, iwọ pada si ibi giga.
8 Oluwa yio ṣe idajọ awọn enia: Oluwa, ṣe idajọ mi, gẹgẹ
bi ododo mi, ati gẹgẹ bi otitọ mi ti mbẹ ninu mi.
9 Jẹ ki ìwa-buburu enia buburu ki o wá si opin; ṣugbọn ẹ fi
idi olododo mulẹ: nitori Ọlọrun olododo ndan aiya ati inu
wò.
10 Ààbò mi wá láti ọ̀dọ̀ Ọlọ́run,ẹni tí ó gba olódodo ní aiya
là.
11 Ọlọrun nṣe idajọ olododo, Ọlọrun si binu si enia buburu
lojojumọ.
12 Bi on kò ba yipada, yio si kún idà rẹ̀; o ti fa ọrun rẹ̀, o si
ti pèse rẹ̀.
13 O si ti pese ohun elo ikú silẹ fun u; o fi ọfà rẹ̀ si awọn ti
nṣe inunibini si.
14 Kiyesi i, o nrọbi fun ẹ̀ṣẹ, o si ti loyun ìwa-ika, o si mu
eke jade.
15 Ó gbẹ́ kòtò,ó sì ṣubú sínú kòtò tí ó gbẹ́.
16 Iwa-ika rẹ̀ yio pada si ori ara rẹ̀, ati ìwa-ipa rẹ̀ yio sọkalẹ
si ori ara rẹ̀.
17 Emi o yìn Oluwa gẹgẹ bi ododo rẹ̀: emi o si ma kọrin
iyìn si orukọ Oluwa Ọga-ogo.

**ORI 8**

1 (Si olori olorin Gittiti, Orin Dafidi.) Oluwa Oluwa wa,
orukọ rẹ ti dara to ni gbogbo aiye! eniti o gbe ogo re leke
orun.
.
3 Nigbati mo ro ọrun rẹ, iṣẹ ika rẹ, oṣupa ati irawọ, ti iwọ ti
yàn;
4 Kili enia, ti iwọ fi nṣe iranti rẹ̀? ati ọmọ enia, ti iwọ fi bẹ̀
ẹ wò?
5 Nitoripe iwọ ti mu u rẹlẹ diẹ jù awọn angẹli lọ, iwọ si ti fi
ogo ati ọlá dé e li ade.
6 Iwọ mu u jọba lori iṣẹ ọwọ́ rẹ; iwọ ti fi ohun gbogbo sabẹ
ẹsẹ rẹ̀.
7 Gbogbo agutan ati malu, nitõtọ, ati ẹranko igbẹ;
8 Ẹiyẹ oju-ọrun, ati ẹja okun, ati ohunkohun ti nkọja lọ li
ipa-ọna okun.
9 Oluwa Oluwa wa, orukọ rẹ ti dara to ni gbogbo aiye!

**ORI 9**

1 (Fun olori olorin Muthlabeni, Orin Dafidi.) EMI o yìn ọ,
Oluwa, pẹlu gbogbo ọkàn mi; Emi o fi gbogbo iṣẹ iyanu Rẹ
han.
2 Emi o yọ̀, inu mi si yọ̀ si ọ: emi o ma kọrin iyìn si orukọ
rẹ, iwọ Ọga-ogo.
3 Nigbati awọn ọta mi ba yipada, nwọn o ṣubu, nwọn o si
ṣegbe niwaju rẹ.
4 Nitoripe iwọ ti pa ẹ̀tọ mi mọ́, ati ọ̀ran mi; iwọ joko lori
itẹ́ li o nṣe idajọ ododo.
5 Iwọ ti ba awọn keferi wi, iwọ ti pa awọn enia buburu run,
iwọ ti pa orukọ wọn run lai ati lailai.
6 Iwọ ọta, iparun de opin: iwọ si ti run ilu; ìrántí wọn ti
ṣègbé pẹ̀lú wọn.
7 Ṣugbọn Oluwa yio duro lailai: o ti pèse itẹ́ rẹ̀ fun idajọ.
8 On o si ṣe idajọ aiye li ododo, yio ṣe iranṣẹ idajọ fun
awọn enia li otitọ.
9 OLUWA yóo jẹ́ ibi ìsádi fún àwọn tí a ni lára,òun yóo sì
jẹ́ ààbò nígbà ìpọnjú.
10 Awọn ti o mọ̀ orukọ rẹ yio si gbẹkẹle ọ: nitori iwọ,
Oluwa, kò kọ̀ awọn ti nwá ọ silẹ.
11 Kọrin iyìn si Oluwa, ti ngbe Sioni: ròhin iṣẹ rẹ̀ ninu
awọn enia.
12 Nigbati o bère ẹ̀jẹ, o ranti wọn: kò gbagbe igbe awọn
onirẹlẹ.
13 Oluwa, ṣãnu fun mi; Ronú ìpọ́njú mi tí mo ń jẹ lọ́wọ́
àwọn tí ó kórìíra mi, ìwọ tí o gbé mi sókè láti ẹnubodè ikú.
14 Ki emi ki o le ma fi gbogbo iyìn rẹ hàn li ẹnu-bode
ọmọbinrin Sioni: emi o ma yọ̀ ni igbala rẹ.
15 Awọn keferi ti rì sinu ihò ti nwọn ti ṣe: ninu àwọ̀n ti
nwọn fi pamọ́ li a ti mú ẹsẹ ara wọn.
16 Oluwa li a mọ̀ nipa idajọ ti o ṣe: enia buburu li a di
idẹkùn ninu iṣẹ ọwọ́ ara rẹ. Higgaion. Sela.
17 Awọn enia buburu li a o sọ di isà-okú, ati gbogbo orilẹ-
ède ti o gbagbe Ọlọrun.
18 Nitoripe a kì yio gbagbe talaka nigbagbogbo: ireti talaka
kì yio ṣegbe lailai.
19 Dide, Oluwa; máṣe jẹ ki enia ki o le: jẹ ki a da awọn
keferi lẹjọ li oju rẹ.
20 OLUWA, fi ẹru ba wọn: ki awọn orilẹ-ède ki o le mọ̀ pe
enia lasan ni. Sela.

**ORI 10**

1 Ẽṣe ti iwọ fi duro li òkere rére, Oluwa? ẽṣe ti iwọ fi fi ara
rẹ pamọ ni igba ipọnju?
2. Enia buburu ninu igberaga rẹ̀ nṣe inunibini si talaka: jẹ
ki a mu wọn ninu ete ti nwọn rò.
3 Nitoripe enia buburu nṣogo nitori ifẹ ọkàn rẹ̀, o si sure
fun olojukokoro, ẹniti Oluwa korira.
4. Enia buburu, nipa igberaga oju rẹ̀, kì yio wá Ọlọrun:
Ọlọrun kò si ninu gbogbo ìro inu rẹ̀.
5 Ọ̀na rẹ̀ ma nro nigbagbogbo; idajọ rẹ jìna jù li oju rẹ̀: ni ti
gbogbo awọn ọta rẹ, o nfi wọn gàn.
6 O ti wi li aiya rẹ̀ pe, A kì yio ṣi mi pada: nitoriti emi kì
yio wà ninu ipọnju.

7 Ẹnu rẹ̀ kún fun egún, ati ẹ̀tan ati arekereke: ìwa-ika ati
asan mbẹ labẹ ahọn rẹ.
8 O joko ni ibuba awọn ileto: ni ibi ikọkọ ni o pa alaiṣẹ̀: oju
rẹ̀ kọju si talaka.
9 Ó lúgọ ní ìkọ̀kọ̀ bí kìnnìún nínú ihò rẹ̀:ó lúgọ̀ láti mú
talaka;
10 O ba, o si rẹ̀ ara rẹ̀ silẹ, ki talaka ki o le ṣubu nipa awọn
alagbara rẹ̀.
11 O ti wi li aiya rẹ̀ pe, Ọlọrun ti gbagbe: o pa oju rẹ̀ mọ́;
ko ni ri i.
12 Dide, Oluwa; Ọlọrun, gbé ọwọ́ rẹ soke: máṣe gbagbe
awọn onirẹlẹ.
13 Ẽṣe ti enia buburu fi ngàn Ọlọrun? o ti wi li ọkàn rẹ̀ pe,
Iwọ kì yio bère rẹ̀.
14 Iwọ ti ri i; nitoriti iwọ ri ìwa-ika ati itọka, lati fi ọwọ́ rẹ
san a: talakà fi ara rẹ̀ le ọ lọwọ; iwọ li oluranlọwọ
alainibaba.
15. Fa apa enia buburu ati enia buburu: wá ìwa-buburu rẹ̀
titi iwọ o fi ri.
16 Oluwa li Ọba lai ati lailai: awọn keferi ti ṣegbe ni ilẹ rẹ̀.
17 Oluwa, iwọ ti gbọ́ ifẹ awọn onirẹlẹ: iwọ o pèse aiya
wọn, iwọ o mu eti rẹ gbọ́.
18 Lati ṣe idajọ alainibaba ati awọn ti a nilara, ki enia aiye
ki o má ba nilara mọ́.

**ORI 11**

1 (Si olori akọrin, Psalmu Dafidi.)OLUWA li emi gbẹkẹ
mi le: bawo ni ẹnyin ṣe wi fun ọkàn mi pe, Sa bi ẹiyẹ si ori
òke nyin?
2 Nitori kiyesi i, awọn enia buburu fa ọrun wọn, nwọn si pa
ọfa wọn si okun, ki nwọn ki o le tafa si awọn olododo li
aiya nikọkọ.
3 Bí a bá pa ìpìlẹ̀ run, kí ni olódodo lè ṣe?
4 Oluwa mbẹ ninu tẹmpili mimọ́ rẹ̀, itẹ́ Oluwa mbẹ li ọrun:
oju rẹ̀ ri, ipenpeju rẹ̀ ndan, awọn ọmọ enia.
5 Oluwa dan olododo wò: ṣugbọn enia buburu ati ẹniti o fẹ
ìwa-agbara li ọkàn rẹ̀ korira.
6 Lori awọn enia buburu ni yio rọ òjo okùn, iná ati sulfuru,
ati iji nla: eyi ni yio jẹ ipin ago wọn.
7 Nitoripe Oluwa olododo fẹ ododo; ojú rẹ̀ rí àwọn
olódodo.

**ORI 12**

1 (Fun olori akọrin lori Ṣeminiti, Psalmu Dafidi.) Oluwa;
nitori enia mimọ́ dákẹ́; nítorí olódodo kùnà nínú àwọn ọmọ
ènìyàn.
2 Nwọn nsọ asan, olukuluku si ẹnikeji rẹ̀: ète ipọnni ati
ọkàn meji ni nwọn fi nsọ.
3 Oluwa yio ke gbogbo ète ipọnni kuro, ati ahọn ti nsọ̀rọ
ohun igberaga;
4 Ti o ti wipe, Ahọ́n wa li awa o fi bori; ètè wa ni tiwa: ta
ni olúwa wa?
5 Nitori inilara talaka, nitori ikẹdùn awọn alaini, nisisiyi li
emi o dide, li Oluwa wi; N óo fi í sí ààbò lọ́wọ́ ẹni tí ń gàn
án.
6 Ọ̀rọ mimọ́ ni ọ̀rọ Oluwa: gẹgẹ bi fadaka ti a ti dan ninu
ileru ilẹ, ti a sọ di mimọ́ nigba meje.
7 Iwọ o pa wọn mọ́, Oluwa, iwọ o pa wọn mọ́ kuro lọwọ
iran yi lailai.
8 Awọn enia buburu nrin niha gbogbo, nigbati a ba gbe
awọn enia buburu ga.

**ORI 13**

1 (Si olori akọrin, Psalmu Dafidi.) OLUWA, yio ti pẹ to ti
iwọ o gbagbe mi? lailai? bawo ni iwọ o ti pa oju rẹ mọ́ fun
mi pẹ to?
2 Yio ti pẹ to ti emi o ma gbimọ̀ li ọkàn mi, ti emi o ni
ibinujẹ li aiya mi lojojumọ? yio ti pẹ to ti awọn ọtá mi yio
ti gbega lori mi?
3 Oluwa Ọlọrun mi, kiyesi, ki o si gbọ́ temi: mu oju mi
fuyẹ, ki emi ki o má ba sùn orun ikú;
4 Ki ọta mi ki o má ba wipe, Emi ti ṣẹgun rẹ̀; + àwọn tí ń
yọ mí lẹ́nu sì ń yọ̀ nígbà tí a bá ṣí mi.
5 Ṣugbọn emi ti gbẹkẹle ãnu rẹ; ọkàn mi yóò yọ̀ nínú
ìgbàlà Rẹ.
6 Emi o kọrin si Oluwa, nitoriti o ṣe li ọ̀pọlọpọ fun mi.

**ORI 14**

1 (Si olori akọrin, Psalmu Dafidi.) Aṣiwere ti wi li ọkàn rẹ̀
pe, Ọlọrun kò si. Wọ́n bàjẹ́, wọ́n ti ṣe iṣẹ́ ìríra, kò sí ẹni tí ń
ṣe rere.
2 Oluwa bojuwò lati ọrun wá si awọn ọmọ enia, lati ri bi
ẹnikan wà ti o ye, ti o si wá Ọlọrun.
3 Gbogbo wọn ti yapa,gbogbo wọn ti di ẹlẹgbin:kò si ẹniti
nṣe rere,ko si ẹnikan.
4 Gbogbo awọn oniṣẹ ẹ̀ṣẹ kò ha mọ̀ bi? ti njẹ awọn enia mi
bi nwọn ti njẹ onjẹ, ti nwọn kò si kepè Oluwa.
5 Nibẹ̀ ni nwọn wà li ẹ̀ru nla: nitoriti Ọlọrun mbẹ ninu iran
awọn olododo.
6 Ẹnyin ti dãmu ìmọ awọn talaka, nitoriti Oluwa li àbo rẹ̀.
7 Ibaṣepe igbala Israeli ti Sioni ti jade wá! nigbati Oluwa
ba mu igbekun awọn enia rẹ̀ pada, Jakobu yio yọ̀, inu
Israeli yio si yọ̀.

**ORI 15**

1 (Orin Dafidi.)OLUWA, tani yio ma gbe inu agọ rẹ? tani
yio ma gbe ori oke mimọ rẹ?
2 Ẹniti o nrìn dede, ti o si nṣe ododo, ti o si nsọ otitọ li aiya
rẹ̀.
3. Ẹniti kò fi ahọn rẹ̀ sẹ̀hin, ti kò si ṣe buburu si ẹnikeji rẹ̀,
ti kò si gbe ẹ̀gan si ẹnikeji rẹ̀.
4 Li oju ẹniti a ngàn enia buburu; ṣugbọn o bu ọla fun
awọn ti o bẹru Oluwa. Ẹniti o bura fun ipalara ara rẹ, ti kò
si yipada.
5 Ẹniti kò fi owo rẹ̀ jade fun èlé, ti kò si gbà ẹ̀san lọwọ
alaiṣẹ̀. Ẹniti o ba nṣe nkan wọnyi, a kì yio ṣipò pada lailai.

**ORI 16**

1 (Miktam ti Dafidi.) Ọlọrun, pa mi mọ́: nitori iwọ li emi
gbẹkẹle.
2 Iwọ ọkàn mi, iwọ ti wi fun Oluwa pe, Iwọ li Oluwa mi:
ore mi kò nà si ọ;
3 Ṣugbọn si awọn enia mimọ́ ti mbẹ li aiye, ati si awọn
ọlọla, ninu ẹniti inu-didùn mi gbogbo wà.
4 Awọn ti o yara tọ̀ ọlọrun miran lẹhin, ibinujẹ wọn yio pọ̀
si: ẹbọ ohunmimu ẹ̀jẹ wọn li emi kì yio rú, bẹ̃li emi kì yio
gbà orukọ wọn si ète mi.

5 Oluwa ni ipín iní mi ati ti ago mi: iwọ pa ipin mi mọ́.
6 Awọn okùn wọnni ti ṣubu sọdọ mi ni ibi didara; nitõtọ, emi ni iní rere.
7 Emi o fi ibukún fun Oluwa, ti o ti fun mi ni ìmọ: ọkàn mi pẹlu li o kọ́ mi li akoko oru.
8 Emi ti gbé Oluwa ka iwaju mi nigbagbogbo: nitoriti o wà li ọwọ́ ọtún mi, a kì yio ṣi mi ni ipò.
9 Nitorina inu mi dùn, ogo mi si yọ̀: ẹran-ara mi pẹlu yio simi ni ireti.
10 Nitoripe iwọ ki yio fi ọkàn mi silẹ ni ipò-okú; bẹ̃̀ ni ìwọ kì yóò jẹ́ kí Ẹni Mímọ́ rẹ rí ìdíbàjẹ́.
11 Iwọ o fi ipa-ọ̀na ìye hàn mi: niwaju rẹ li ẹkún ayọ̀ wà; li ọwọ ọtún rẹ adùn mbẹ lailai.

## ORI 17

1 (Adura Dafidi.) Gbọ́ ohun ti o tọ́, Oluwa, fiyesi igbe mi, fi eti si adura mi, ti kì ilọ kuro li ète arekereke.
2 Jẹ ki idajọ mi ki o ti iwaju rẹ jade; jẹ ki oju rẹ ki o ma ri ohun ti o dọgba.
3 Iwọ ti dan ọkàn mi wò; iwọ ti bẹ̀ mi wò li oru; iwọ ti dan mi wò, iwọ kì o si ri nkan; Ète mi ni pé ẹnu mi kì yóò ṣẹ̀.
4 Niti iṣẹ enia, nipa ọ̀rọ ète rẹ li emi ti pa mi mọ́ kuro li ipa-ọ̀na apanirun.
5 Gbé ìrin mi soke ni ipa-ọ̀na rẹ, ki ipa-ọ̀na mi ki o má ba yẹ.
6 Emi ti kepè ọ, nitori iwọ o gbọ́ ti emi, Ọlọrun: dẹ eti rẹ si mi, ki o si gbọ́ ọ̀rọ mi.
7 Fi ore-ọfẹ iyanu rẹ hàn, iwọ ti o fi ọwọ ọtún rẹ gbà awọn ti o gbẹkẹle ọ là lọwọ awọn ti o dide si wọn.
8 Pa mi mọ́ bi iyẹ́ oju,fi mi pamọ́ labẹ ojiji iyẹ́ rẹ.
.
10 Wọ́n di ọ̀rá ara wọn,wọ́n fi ẹnu wọn sọ̀rọ̀ ìgbéraga.
11 Nwọn ti yi wa ká nisisiyi ni iṣisẹ wa: nwọn ti gbe oju wọn ki o tẹriba;
12 Bi kiniun ti o ṣe ojukokoro ohun ọdẹ rẹ̀, ati bi ọmọ kiniun ti o fi ara pamọ ni ibi ìkọkọ.
13 Dide, Oluwa, dãmu rẹ̀, sọ ọ silẹ: gbà ọkàn mi lọwọ enia buburu, ti iṣe idà rẹ.
14 Lọwọ awọn enia ti iṣe ọwọ́ rẹ, Oluwa, lọwọ awọn enia aiye, ti nwọn ni ipín wọn li aiye yi, ti iwọ si kún fun iṣura rẹ ti a pamọ́: nwọn kún fun ọmọ, nwọn si fi iyokù ini wọn silẹ fun awọn ọmọ-ọwọ wọn.
15 Bi o ṣe ti emi ni, emi o ma wò oju rẹ li ododo: emi o tẹ́ mi lọrun, nigbati mo ba ji, pẹlu aworan rẹ.

## ORI 18

1 (Si olori akọrin, Psalmu Dafidi, iranṣẹ Oluwa, ti o sọ ọ̀rọ orin yi fun Oluwa li ọjọ na ti Oluwa gbà a lọwọ gbogbo awọn ọta rẹ̀, ati lọwọ Saulu: o si wipe, Emi o fẹ ọ, Oluwa, agbara mi.
2 Oluwa li apata mi, ati odi mi, ati olugbala mi; Ọlọrun mi, agbara mi, ẹniti emi o gbẹkẹle; apata mi, ati iwo igbala mi, ati ile-iṣọ giga mi.
3 Emi o kepè Oluwa, ẹniti o yẹ lati ma yìn: bẹ̃li emi o si gbà lọwọ awọn ọta mi.
4 Ìrora ikú yí mi ká,àti ìṣàn omi àwọn ènìyàn búburú dẹ́rùbà mí.
5 Irora ipo-okú yi mi kakiri: okùn ikú dì mi mọlẹ.
6 Ninu ipọnju mi emi kepè Oluwa, mo si kigbe pè Ọlọrun mi: o gbọ́ ohùn mi lati inu tempili rẹ wá, igbe mi si de niwaju rẹ, ani si etí rẹ̀.
7 Nigbana ni ilẹ mì, o si warìri; Ìpìlẹ̀ àwọn òkè pẹ̀lú ṣí, wọ́n sì mì, nítorí ó bínú.
8 Èéfín kan jáde láti ihò imú rẹ̀,iná sì ti ẹnu rẹ̀ jẹ́ ajónirun.
9 O tẹ ọrun ba pẹlu, o si sọkalẹ wá: òkunkun si mbẹ labẹ ẹsẹ rẹ̀.
10 O si gùn ori kerubu, o si fò: nitõtọ, o fò lori iyẹ-apa afẹfẹ.
11 O fi òkunkun ṣe ibi ìkọkọ rẹ̀; Àgọ́ rẹ̀ yí i ká, omi òkùnkùn àti ìkùukùu nípọn wà ní ojú ọ̀run.
12 Nígbà tí ìmọ́lẹ̀ tí ó wà níwájú rẹ, ìkùukùu nípọn kọjá lọ, yìnyín àti ẹ̀yin iná.
13 Oluwa si sán ãra li ọrun, Ọga-ogo si fun ohùn rẹ̀; yinyin ati ẹyin iná.
14 Nitõtọ, o rán ọfa rẹ̀, o si tú wọn ká; o si ta mànamána jade, o si daamu wọn.
15 Nigbana li a ri iṣàn omi, a si fi ipilẹ aiye hàn nitori ibawi rẹ, Oluwa, nitori ẽmi iho imu rẹ.
16 O ranṣẹ lati oke wá, o mu mi, o fà mi jade ninu omi pupọ̀.
17 O gbà mi lọwọ awọn ọta mi alagbara, ati lọwọ awọn ti o korira mi: nitori nwọn li agbara jù mi lọ.
18 Nwọn dojukọ mi li ọjọ ipọnju mi: ṣugbọn Oluwa li iduro mi.
19 O si mu mi jade pẹlu si ibi nla; ó gbà mí, nítorí tí ó ní inú dídùn sí mi.
20 Oluwa san a fun mi gẹgẹ bi ododo mi; gẹgẹ bi mimọ́ ọwọ́ mi li o san a fun mi.
21 Nitoripe emi ti pa ọ̀na Oluwa mọ́, emi kò si fi ìwa-buburu yà kuro lọdọ Ọlọrun mi.
22 Nitoripe gbogbo idajọ rẹ̀ li o wà niwaju mi, emi kò si yi aṣẹ rẹ̀ kuro lọdọ mi.
23 Emi si duro ṣinṣin niwaju rẹ̀, emi si pa ara mi mọ́ kuro ninu ẹ̀ṣẹ mi.
24 Nitorina li Oluwa ṣe san a fun mi gẹgẹ bi ododo mi, gẹgẹ bi mimọ́ ọwọ́ mi li oju rẹ̀.
25 Fun alãnu ni iwọ o fi ara rẹ hàn li alãnu; pẹlu aduroṣinṣin ọkunrin ni iwọ o fi ara rẹ hàn li olododo;
26 Fun ẹni-mimọ́ ni iwọ o fi ara rẹ hàn ni mimọ́; ati pẹlu oniyiwiwa ni iwọ o fi ara rẹ hàn li oniyi.
27 Nitoripe iwọ o gbà awọn ti a npọ́ loju; ṣugbọn yoo mu mọlẹ awọn iwo giga.
28 Nitoripe iwọ ni yio tan fitila mi: OLUWA Ọlọrun mi yio tàn òkunkun mi mọlẹ.
29 Nitoripe nipa rẹ li emi ti sure larin ogun; ati nipa Ọlọrun mi ni mo ti fò soke lori odi.
30 Ní ti Ọlọ́run, pípé ni ọ̀nà rẹ̀: a ti dán ọ̀rọ̀ Olúwa wò, òun ni ààbò fún gbogbo àwọn tí ó gbẹ́kẹ̀ lé e.
31 Nitoripe tani iṣe Ọlọrun bikoṣe Oluwa? tabi tani iṣe apata bikoṣe Ọlọrun wa?
32 Ọlọrun li o fi agbara di mi li amure, ti o si sọ ọ̀na mi di pipé.
33 O ṣe ẹsẹ mi bi ẹsẹ agbọnrin, o si gbe mi le ibi giga mi.
34 O kọ́ ọwọ́ mi li ogun, tobẹ̃ ti apá mi ṣẹ́ ọrun irin.
35 Iwọ si ti fun mi li asà igbala rẹ pẹlu: ọwọ ọtún rẹ si ti gbe mi soke, ati pẹlẹ rẹ si ti sọ mi di nla.
36 O ti sọ ìṣísẹ̀ mi di ńlá ní abẹ́ mi,kí ẹsẹ̀ mi kò fi yẹ̀.
37 Emi ti lepa awọn ọta mi, emi si bá wọn: bẹ̃li emi kò yipada titi nwọn fi run.

38 Emi ti ṣá wọn li ọgbẹ, nwọn kò si le dide: nwọn ṣubu labẹ ẹsẹ mi.
39 Nitoripe iwọ ti fi agbara di mi li amure fun ogun: iwọ ti tẹ awọn ti o dide si mi ba labẹ mi.
40 Iwọ si ti fun mi li ọrùn awọn ọta mi; ki emi ki o le pa awọn ti o korira mi run.
41 Nwọn kigbe, ṣugbọn kò si ẹniti o gbà wọn: ani si Oluwa, ṣugbọn kò da wọn lohùn.
42 Nigbana ni mo gún wọn kekere bi ekuru niwaju afẹfẹ: mo tì wọn jade bi ẽri ni ita.
43 Iwọ ti gbà mi lọwọ ìja awọn enia; iwọ si ti fi mi ṣe olori awọn keferi: awọn enia ti emi kò mọ̀ ni yio ma sìn mi.
44 Bi nwọn ti gbọ́ ti emi, nwọn o gbọ́ ti emi: awọn alejo yio tẹriba fun mi.
45 Awọn alejò yio ṣá, nwọn o si bẹ̀ru kuro ni ibi isọdọmọ wọn.
46 Oluwa mbẹ; ibukun si li apata mi; kí a sì gbé Ọlọ́run ìgbàlà mi ga.
47 Ọlọrun li o ngbẹsan mi, ti o si tẹ̀ awọn enia ba li abẹ mi.
48 O gbà mi lọwọ awọn ọta mi: nitõtọ, iwọ gbé mi ga jù awọn ti o dide si mi lọ: iwọ ti gbà mi lọwọ ọkunrin ìwa-agbara.
49 Nitorina li emi o ṣe fi ọpẹ fun ọ, Oluwa, lãrin awọn keferi, emi o si kọrin iyìn si orukọ rẹ.
50 Igbala nla li o fi fun ọba rẹ; o si fi ãnu hàn fun ẹni-ami-ororo rẹ̀, fun Dafidi, ati fun iru-ọmọ rẹ̀ lailai.

**ORI 19**

1 (Fun olori akọrin, Psalmu Dafidi.) Awọn ọrun nsọ ogo Ọlọrun; òfuurufú sì fi iṣẹ́ ọwọ́ rẹ̀ hàn.
2 Ojo de ọjọ n sọ ọ̀rọ jade, ati oru de oru nfi ìmọ hàn.
3 Kò sí ọ̀rọ ẹnu tàbí èdè, níbi tí a kò ti gbọ́ ohùn wọn.
4 Okun wọn jade lọ si gbogbo aiye, ati ọ̀rọ wọn de opin aiye. Ninu wọn li o fi agọ́ kan lelẹ fun õrùn;
5 Ti o dabi ọkọ iyawo ti o ti iyẹwu rẹ̀ jade, ti o si yọ̀ bi ọkunrin alagbara lati sa ije.
6 Ijadelọ rẹ̀ lati opin ọrun wá, ati yiká rẹ̀ dé ipẹkun rẹ̀: kò si si ohun kan ti o pamọ́ kuro ninu õru rẹ̀.
7 Ofin Oluwa pé, o nyi ọkàn pada: ẹri Oluwa daju, o nmu òpe di ọlọgbọ́n.
8 Òdodo ni ilana Oluwa, o nmu ọkàn yọ̀: aṣẹ Oluwa mọ́, o nmu oju là.
9 Ibẹ̀ru Oluwa mọ́, o duro lailai: ododo ati ododo ni idajọ Oluwa patapata.
10 Nwọn si fẹ jù wura lọ, nitõtọ, jù ọ̀pọlọpọ wura daradara lọ: nwọn si dùn jù oyin ati afara oyin lọ.
11 Pẹlupẹlu nipa wọn li a ti kilọ fun iranṣẹ rẹ: ati ni pipamọ wọn ère nla mbẹ.
12 Ta ni ó lè lóye ìṣìnà rẹ̀? wẹ̀ mi mọ́ kuro ninu ẹ̀ṣẹ ìkọkọ.
13 Pa iranṣẹ rẹ mọ́ pẹlu kuro ninu ẹ̀ṣẹ igberaga; máṣe jẹ ki nwọn ki o jọba lori mi: nigbana li emi o duro ṣinṣin, emi o si jẹ alailẹṣẹ kuro ninu irekọja nla na.
14. Jẹ ki ọ̀rọ ẹnu mi, ati iṣaro ọkàn mi, ki o jẹ itẹwọgbà li oju rẹ, Oluwa, agbara mi, ati olurapada mi.

**ORI 20**

1 (Si olori akọrin, Psalmu Dafidi.) Oluwa gbohun rẹ li ọjọ ipọnju; Orúkọ Ọlọrun Jakọbu dáàbò bò ọ́;
2 Ran iranlọwọ si ọ lati ibi-mimọ́ wá, ki o si mu ọ le lati Sioni wá;
3 Ranti gbogbo ọrẹ-ẹbọ rẹ, si gba ẹbọ sisun rẹ; Sela.
4 Fun ọ gẹgẹ bi ti inu ara rẹ, ki o si mu gbogbo ìmọ rẹ ṣẹ.
5 Awa o ma yọ̀ si igbala rẹ, ati li orukọ Ọlọrun wa li awa o gbe ọpágun wa: Oluwa mu gbogbo ẹ̀bẹ rẹ ṣẹ.
6 Njẹ nisisiyi emi mọ̀ pe Oluwa gbà ẹni-ororo rẹ̀ là; yóò gbọ́ ọ̀rọ̀ rẹ̀ láti ọ̀run mímọ́ rẹ̀ wá pẹ̀lú agbára ìgbàlà ọwọ́ ọ̀tún rẹ̀.
7 Awọn ẹlomiran gbẹkẹle kẹkẹ́, ati omiran le ẹṣin: ṣugbọn awa o ranti orukọ Oluwa Ọlọrun wa.
8 A rẹ̀ wọ́n sílẹ̀, wọ́n sì ṣubú, ṣùgbọ́n àwa dìde, a sì dúró ṣinṣin.
9 Gbà, Oluwa: jẹ ki ọba ki o gbọ́ tiwa nigbati awa ba npè.

**ORI 21**

1 (Si olori olorin, Psalmu Dafidi.) Ọba yio yọ̀ ninu agbara rẹ, Oluwa; ati ni igbala rẹ bawo ni yio ti yọ̀ pipọ̀!
2 Iwọ ti fi ifẹ ọkàn rẹ̀ fun u, iwọ kò si fawọ ẹ̀bẹ ète rẹ̀ sẹhin. Sela.
3 Nitoripe iwọ fi ibukún ore ṣaju rẹ̀: iwọ fi ade kìki wurà kan le e li ori.
4 O bère ẹmi lọdọ rẹ, iwọ si fi i fun u, ani ọjọ gigùn lai ati lailai.
5 Ogo rẹ̀ tobi ni igbala rẹ: ọlá ati ọlanla ni iwọ ti fi le e.
6 Nitoripe iwọ ti mu u li ibukún fun lailai: iwọ ti mu u yọ̀ li oju rẹ.
7 Nitoripe ọba gbẹkẹle Oluwa, ati nipa ãnu Ọga-ogo li a kì yio ṣi i pada.
8 Ọwọ rẹ yio ri gbogbo awọn ọta rẹ ri: ọwọ ọtún rẹ yio ri awọn ti o korira rẹ ri.
9 Iwọ o ṣe wọn bi adiro amubina ni igba ibinu rẹ: Oluwa yio gbe wọn mì ninu ibinu rẹ̀, iná yio si jó wọn run.
10 Eso wọn ni iwọ o run kuro lori ilẹ, ati iru-ọmọ wọn kuro ninu awọn ọmọ enia.
11 Nitoriti nwọn gbèro ibi si ọ: nwọn pète arekereke, ti nwọn kò le ṣe.
12 Nitorina ni iwọ o ṣe mu wọn yi ẹhin wọn pada, nigbati iwọ ba ta ọfà rẹ si awọn okùn rẹ li oju wọn.
13 Gbé ọ ga, Oluwa, ninu agbara rẹ: bẹ̃li awa o ma kọrin, a o si ma yìn agbara rẹ.

**ORI 22**

1 (Si olori akọrin ti Aijelet Shahar, Psalmu Dafidi.)Ọlọrun mi, Ọlọrun mi, ẽṣe ti iwọ fi kọ̀ mi silẹ? ẽṣe ti iwọ fi jinna tobẹ̃ lati ràn mi lọwọ, ati si ọ̀rọ igbe mi?
2 Ọlọrun mi, emi kigbe li ọsan, ṣugbọn iwọ kò gbọ́; ati ni akoko oru, emi ko si dakẹ.
3 Ṣugbọn mimọ́ ni iwọ, iwọ ti ngbe iyìn Israeli.
4 Awọn baba wa gbẹkẹle ọ: nwọn gbẹkẹle, iwọ si gbà wọn.
5 Nwọn kigbe pè ọ, a si gbà wọn: nwọn gbẹkẹle ọ, nwọn kò si dãmu.
6 Ṣugbọn kòkoro li emi, kì si iṣe enia; ẹ̀gan enia, ati ẹ̀gan awọn enia.
7 Gbogbo awọn ti o ri mi nfi mi rẹrin ẹlẹya: nwọn ta ẹnu, nwọn si mì ori, wipe,
8 O gbẹkẹle Oluwa pe yio gbà a: jẹ ki o gbà a, nitoriti o ṣe inu-didùn si i.
9 Ṣugbọn iwọ li ẹniti o mu mi jade lati inu wá: iwọ mu mi ni ireti nigbati mo wà li ọmú iya mi.
10 A ti sọ mi si ori rẹ lati inu wá: iwọ li Ọlọrun mi lati inu iya mi wá.

11 Máṣe jina si mi; nitori wahala sunmọ; nitoriti kò si
oluranlọwọ.
12 Ọpọlọpọ akọmalu yi mi ka: awọn akọmalu alagbara
Baṣani ti yi mi kakiri.
13 Wọ́n ya ẹnu wọn sí mi,gẹ́gẹ́ bí kìnnìún tí ń ramúramù, tí
ń ké ramúramù.
14 A tú mi sílẹ̀ bí omi,gbogbo egungun mi sì já sí
oríkèé:ọkàn mi dàbí ìda; ó ti yọ̀ ní ààrín ìfun mi.
15 Agbara mi ti gbẹ bi apãdi; ahọn mi si lẹ̀ mọ́ ẹ̀rẹkẹ mi;
iwọ si ti mu mi wá sinu erupẹ ikú.
16 Nitoripe awọn ajá ti yi mi kakiri: ijọ enia buburu yi mi
ka: nwọn gún mi li ọwọ ati ẹsẹ mi.
17 Emi le sọ gbogbo egungun mi: nwọn wò, nwọn si
tẹjumọ mi.
18 Nwọn pín aṣọ mi lãrin wọn, nwọn si ṣẹ keké lori aṣọ-
ikele mi.
19 Ṣugbọn máṣe jina si mi, Oluwa: agbara mi, yara lati ràn
mi lọwọ.
20 Gbà ọkàn mi lọwọ idà; ololufe mi lowo aja.
21 Gbà mí li ẹnu kiniun: nitoriti iwọ ti gbọ́ mi li ọwọ iwo
firi.
22 Emi o ma sọ orukọ rẹ fun awọn arakunrin mi: li ãrin ijọ
li emi o ma yìn ọ.
23 Ẹnyin ti o bẹ̀ru Oluwa, ẹ yìn i; Gbogbo ẹnyin iru-ọmọ
Jakobu, ẹ yìn i logo; ki ẹ si bẹ̀ru rẹ̀, gbogbo ẹnyin iru-ọmọ
Israeli.
24 Nitoriti kò gàn, bẹ̃ni kò korira ìpọ́nju olupọnju; bẹ̃ni kò
pa oju rẹ̀ mọ́ kuro lara rẹ̀; ṣugbọn nigbati o kigbe pè e, o
gbọ́.
25 Iwọ ni iyìn mi yio jẹ ninu ijọ nla: emi o san ẹjẹ́ mi
niwaju awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀.
26 Awọn onirẹlẹ yio jẹ, nwọn o yó: nwọn o ma yìn Oluwa
ti o wá a: ọkàn nyin yio yè lailai.
27 Gbogbo opin aiye ni yio ranti, nwọn o si yipada si
Oluwa: gbogbo awọn ibatan orilẹ-ède yio si ma sìn niwaju
rẹ.
28 Nitoripe ti Oluwa ni ijọba na: on si li bãlẹ lãrin awọn
orilẹ-ède.
29 Gbogbo awọn ti o sanra lori ilẹ ni yio jẹ, nwọn o si sìn:
gbogbo awọn ti o sọkalẹ lọ sinu erupẹ yio tẹriba niwaju rẹ̀:
kò si si ẹniti o le pa ọkàn ara rẹ̀ mọ́.
30 Irugbin ni yio ma sìn i; ao kà a fun Oluwa fun irandiran.
31 Nwọn o si wá, nwọn o si sọ ododo rẹ̀ fun enia ti a o bi,
pe on ti ṣe eyi.

**ORI 23**

1 (Orin Dafidi.) Oluwa li oluṣọ-agutan mi; Emi kii yoo fẹ.
2 O mu mi dubulẹ ninu papa-oko tutù: o mu mi lọ si ẹba
omi idakẹjẹ.
3 O mu ọkàn mi pada sipo: o mu mi lọ si ipa-ọ̀na ododo
nitori orukọ rẹ̀.
4 Nitõtọ, bi mo tilẹ nrìn li afonifoji ojiji ikú, emi kì yio
bẹ̀ru ibi: nitori iwọ wà pẹlu mi; ọpá rẹ ati ọpá rẹ ni nwọn tù
mi ninu.
5 Iwọ tẹ́ tabili silẹ niwaju mi li oju awọn ọta mi: iwọ fi
oróro kùn ori mi; ago mi s'orun.
6 Nitõtọ oore ati ãnu yio ma tọ̀ mi lẹhin li ọjọ́ aiye mi
gbogbo: emi o si ma gbe inu ile Oluwa lailai.

**ORI 24**

1 (Orin Dafidi.) Ti Oluwa ni aiye, ati ẹkún rẹ̀; aiye, ati
awọn ti ngbe inu rẹ̀.
2 Nitoriti o ti fi idi rẹ̀ sọlẹ lori okun, o si fi idi rẹ̀ mulẹ lori
awọn iṣan-omi.
3 Tani yio gòke lọ sori òke OLUWA? tabi tani yio duro ni
ibi mimọ́ rẹ̀?
4 Ẹniti o li ọwọ́ mimọ́, ati aiya mimọ́; ẹniti kò gbe ọkàn rẹ̀
soke si asan, ti kò si bura ẹ̀tan.
5 On o ri ibukún gbà lọwọ Oluwa, ati ododo lọwọ Ọlọrun
igbala rẹ̀.
6 Eyi ni iran awọn ti nwá a, ti nwá oju rẹ, Jakobu. Sela.
7 Ẹ gbé ori nyin soke, ẹnyin ẹnu-ọ̀na; ki a si gbé nyin soke,
ẹnyin ilẹkun aiyeraiye; Ọba ògo yóò sì wọlé.
8 Ta ni Ọba ògo yií? Oluwa alagbara ati alagbara, Oluwa
alagbara ni ogun.
9 Ẹ gbé ori nyin soke, ẹnyin ẹnu-ọ̀na; ani gbe wọn soke,
ẹnyin ilẹkun aiyeraiye; Ọba ògo yóò sì wọlé.
10 Ta ni Ọba ògo yií? OLUWA àwọn ọmọ ogun, òun ni
Ọba ògo. Sela.

**ORI 25**

1 (Orin Dafidi.) OLUWA, ìwọ ni mo gbé ọkàn mi sókè sí.
2 Ọlọrun mi, mo gbẹkẹle ọ: máṣe jẹ ki oju ki o tì mi, máṣe
jẹ ki awọn ọta mi ki o yọ̀ mi.
3 Nitõtọ, máṣe jẹ ki oju ki o tì awọn ti o duro dè ọ: jẹ ki oju
ki o tì awọn ti nṣe irekọja lainidi.
4 Fi ọ̀na rẹ hàn mi, Oluwa; kọ́ mi li ipa-ọ̀na rẹ.
5 Fi otitọ rẹ ṣe amọna mi, ki o si kọ́ mi: nitori iwọ li Ọlọrun
igbala mi; iwọ ni mo dúró dè ní gbogbo ọjọ́.
6 Oluwa, ranti ãnu rẹ iyọ́nu ati iṣeun-ifẹ rẹ; nitori nwọn ti
wà lailai.
7 Máṣe ranti ẹ̀ṣẹ igba ewe mi, ati irekọja mi: gẹgẹ bi ãnu rẹ,
ranti mi nitori ore rẹ, Oluwa.
8 Rere ati olododo li Oluwa: nitorina ni yio ma kọ́ awọn
ẹlẹṣẹ li ọ̀na.
9 Awọn onirẹlẹ ni yio ṣe amọna ni idajọ: ati awọn onirẹlẹ
ni yio ma kọ́ li ọ̀na rẹ̀.
10 Gbogbo ipa-ọ̀na Oluwa li ãnu ati otitọ fun awọn ti npa
majẹmu rẹ̀ ati ẹri rẹ̀ mọ́.
11 Nitori orukọ rẹ, Oluwa, dari ẹ̀ṣẹ mi jì mi; nitori o tobi.
12 Ọkunrin wo li ẹniti o bẹ̀ru Oluwa? on ni yio ma kọ́ li
ọ̀na ti yio yàn.
13 Ọkàn rẹ̀ yio ma gbe inu alafia; irú-ọmọ rẹ̀ yóò sì jogún
ayé.
14 Aṣiri Oluwa mbẹ pẹlu awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀; yio si fi
majẹmu rẹ̀ hàn wọn.
15 Oju mi mbẹ si Oluwa nigbagbogbo; nitori on o fà ẹsẹ mi
yọ kuro ninu àwọ̀n na.
16 Yipada si mi, ki o si ṣãnu fun mi; nitori ahoro ati
olupọnju ni mi.
17 Ipọnju ọkan mi di nla: mu mi jade ninu ipọnju mi.
18 Wo ipọnju mi ati irora mi; ki o si dari gbogbo ese mi ji.
19 Kiyesi awọn ọta mi; nitoriti nwọn pọ̀; nwọn si korira mi
pẹlu ikorira.
20 Pa ọkàn mi mọ́, ki o si gbà mi: máṣe jẹ ki oju ki o tì mi;
nitoriti mo gbẹkẹle ọ.
21 Jẹ́ kí ìdúróṣinṣin àti ìdúróṣinṣin pa mí mọ́; nitori ti mo
duro de ọ.
22 Rà Israeli pada, Ọlọrun, ninu gbogbo ipọnju rẹ̀.

**ORI 26**

1 (Orin Dafidi.) Ṣe idajọ mi, Oluwa; nitoriti emi ti rìn ninu
otitọ mi: emi ti gbẹkẹle Oluwa pẹlu; nitorina emi ki yio rọ.
2 Yẹ̀ mí wò, OLUWA, kí o sì dán mi wò; dan mi ati okan
mi wo.
3 Nitoriti iṣeun-ifẹ rẹ mbẹ niwaju mi: emi si ti rìn ninu
otitọ rẹ.
4 Èmi kò bá àwọn asán jókòó,bẹ́ẹ̀ ni èmi kì yóò bá àwọn
arúfin wọlé.
5 Emi ti korira ijọ awọn oluṣe-buburu; ati pe ki yoo joko
pẹlu awọn enia buburu.
6 Emi o wẹ̀ ọwọ́ mi li ailẹṣẹ: bẹ̃li emi o yi pẹpẹ rẹ ka,
Oluwa.
7 Ki emi ki o le fi ohùn idupẹ kede, ki emi ki o si ma sọ̀rọ
gbogbo iṣẹ iyanu rẹ.
8 Oluwa, emi ti fẹ ibujoko ile rẹ, ati ibi ti ọlá rẹ gbe.
9. Máṣe kó ọkàn mi jọ pẹlu awọn ẹlẹṣẹ, tabi ẹmi mi pẹlu
awọn enia ẹ̀jẹ.
10 Li ọwọ ẹniti ìwa-ika mbẹ, ti ọwọ ọtún wọn si kún fun
ẹbun.
11 Ṣugbọn bi o ṣe ti emi ni, emi o ma rìn ninu otitọ mi: rà
mi pada, ki o si ṣãnu fun mi.
12 Ẹsẹ mi duro ni ibi aṣalẹ: ninu ijọ li emi o fi ibukún fun
Oluwa.

**ORI 27**

1 (Orin Dafidi.) OLUWA ni imọlẹ mi ati igbala mi; tani
emi o bẹ̀ru? Oluwa li agbara aye mi; tani emi o bẹ̀ru?
2 Nigbati awọn enia buburu, ani awọn ọta mi ati awọn ọta
mi, wá si mi lati jẹ ẹran ara mi, nwọn kọsẹ, nwọn si ṣubu.
3 Bi ogun tilẹ dó si mi, ọkàn mi kì yio bẹ̀ru: bi ogun tilẹ
dide si mi, ninu eyi li emi o gbẹkẹle.
4 Ohun kan li emi ti bère lọwọ Oluwa, on li emi o ma wá;
ki emi ki o le ma gbe inu ile Oluwa ni gbogbo ọjọ aiye mi,
ki emi ki o le ma ri ẹwà Oluwa, ki emi ki o si ma bère ninu
tempili rẹ̀.
5 Nitoripe li akoko ipọnju on o pa mi mọ́ ninu agọ́ rẹ̀: ninu
aṣiri agọ́ rẹ̀ ni yio fi mi pamọ́; yio gbe mi leke lori apata.
6 Njẹ nisisiyi li a o gbé ori mi ga jù awọn ọta mi lọ yi mi
ká: nitorina li emi o ṣe rú ẹbọ ayọ̀ ninu agọ́ rẹ̀; Emi o kọrin,
nitõtọ, Emi o kọrin iyìn si Oluwa.
7 Gbọ́, Oluwa, nigbati mo ba fi ohùn mi kigbe: ṣãnu fun mi
pẹlu, ki o si da mi lohùn.
8 Nigbati iwọ wipe, Ẹ wá oju mi; ọkàn mi wi fun ọ pe, Oju
rẹ, Oluwa, li emi o ma wá.
9 Máṣe pa oju rẹ mọ́ jina si mi; máṣe fi ibinu kọ iranṣẹ rẹ
silẹ: iwọ li o ti nṣe iranlọwọ mi; máṣe fi mi silẹ, má si ṣe kọ̀
mi, Ọlọrun igbala mi.
10 Nigbati baba ati iya mi ba kọ̀ mi silẹ, nigbana li
OLUWA yio gbe mi soke.
11 Kọ́ mi li ọna rẹ, Oluwa, ki o si tọ́ mi li ọna itõtọ, nitori
awọn ọta mi.
12 Máṣe fi mi le ifẹ awọn ọta mi lọwọ: nitori awọn ẹlẹri
eke dide si mi, ati iru awọn ti nmí ìka jade.
13 Emi ti daku, bikoṣepe emi gbagbọ́ lati ri oore Oluwa ni
ilẹ alãye.
14 Duro de Oluwa: Mu ara le, yio si mu aiya rẹ le: duro,
emi wi, de Oluwa.

**ORI 28**

1 (Orin Dafidi.) Iwọ li emi o kigbe pè, Oluwa apata mi;
máṣe dakẹ́ si mi: ki iwọ ki o má ba pa ẹnu mi mọ́, emi o
dabi awọn ti o sọkalẹ lọ sinu iho.
2 Gbọ́ ohùn ẹ̀bẹ mi, nigbati mo ba kigbe pè ọ, nigbati mo
ba gbe ọwọ mi soke si ibi-mimọ́ mimọ́ rẹ.
3 Máṣe fà mi lọ pẹlu awọn enia buburu, ati pẹlu awọn
oniṣẹ ẹ̀ṣẹ, ti nsọ̀rọ alafia si awọn aladugbo wọn, ṣugbọn
ìwa-ika mbẹ li ọkàn wọn.
4 Fun wọn gẹgẹ bi iṣẹ wọn, ati gẹgẹ bi ìwa-buburu iṣẹ wọn:
fi wọn fun wọn gẹgẹ bi iṣẹ ọwọ wọn; fi aṣálẹ̀ wọn fún wọn.
5 Nitoriti nwọn kò ka iṣẹ Oluwa si, tabi iṣẹ ọwọ́ rẹ̀, on o
run wọn, kì yio si gbé wọn ró.
6 Olubukún li Oluwa, nitoriti o ti gbọ́ ohùn ẹ̀bẹ mi.
7 Oluwa li agbara ati asà mi; ọkàn mi gbẹkẹle e, a si ràn mi
lọwọ: nitorina li ọkàn mi ṣe yọ̀ gidigidi; èmi yóò sì fi orin
mi yìn ín.
8 Olúwa ni agbára wọn,òun sì ni agbára ìgbàlà ẹni àmì
òróró Rẹ̀.
9 Gba enia rẹ là, ki o si busi ilẹ-ini rẹ: bọ́ wọn pẹlu, ki o si
gbé wọn soke lailai.

**ORI 29**

1 (Orin Dafidi.) Ẹ fi fun Oluwa, ẹnyin alagbara, ẹ fi ogo ati
agbara fun Oluwa.
2 Ẹ fi ogo fun Oluwa; sin OLUWA ninu ẹwà ìwa-mimọ́.
3 Ohùn Oluwa mbẹ lori omi: Ọlọrun ogo sán ãrá: Oluwa
mbẹ lori omi pupọ̀.
4 Ohùn Oluwa li agbara; ohùn Oluwa kun fun ọlanla.
5 Ohùn Oluwa fọ igi kedari; nitõtọ, Oluwa fọ igi kedari
Lebanoni.
6 O mu ki nwọn ki o ma fò bi ọmọ-malu; Lebanoni ati
Sirion bi odo unicorn.
7 Ohùn Oluwa li o npín ọwọ-iná.
8 Ohùn Oluwa mì aginju; OLUWA mì aginjù Kadeṣi.
9. Ohùn Oluwa mu abo-agbọnrin bi, o si tú igbo jade: ati
ninu tẹmpili rẹ li olukuluku nsọ̀rọ ogo rẹ̀.
10 Oluwa joko lori ikun omi; nitõtọ, Oluwa joko li ọba
lailai.
11 Oluwa yio fi agbara fun awọn enia rẹ̀; OLUWA yóo fi
alaafia bukun àwọn eniyan rẹ̀.

**ORI 30**

1 (Orin Dafidi ati Orin ni ìyàsímímọ́ ilé Dafidi.) OLUWA,
n óo gbé ọ ga; nitoriti iwọ ti gbé mi soke, iwọ kò si mu ki
awọn ọta mi yọ̀ lori mi.
2 Oluwa Ọlọrun mi, mo kigbe pè ọ, iwọ si ti mu mi lara dá.
3 Oluwa, iwọ li o mu ọkàn mi jade kuro ninu isa-okú: iwọ
ti pa mi mọ́ lãye, ki emi ki o má ba lọ sinu ihò.
4 Kọrin si Oluwa, ẹnyin enia mimọ́ rẹ̀, ki ẹ si dupẹ ni iranti
ìwa-mimọ́ rẹ̀.
5 Nitoripe iṣẹju kan ni ibinu rẹ̀; ninu ojurere rẹ̀ ni ìye wà:
ẹkún le duro li oru, ṣugbọn ayọ̀ mbọ̀ li owurọ̀.
6 Ati ninu alafia mi li emi wipe, A kì yio ṣi mi nipò.
7 Oluwa, nipa ojurere rẹ li o mu ki oke mi le duro: iwọ pa
oju rẹ mọ́, emi si dãmu.
8 Emi kigbe pè ọ, Oluwa; mo si gbadura si Oluwa.
9 Èrè wo ni ó wà nínú ẹ̀jẹ̀ mi, nígbà tí mo bá lọ sínú kòtò?
Ekuru ha ha yìn ọ bi? yio ha sọ otitọ rẹ bi?

10 Oluwa, gbo, ki o si ṣãnu fun mi: Oluwa, ṣe oluranlọwọ
mi.
11 Iwọ ti sọ ọ̀fọ mi di ijó fun mi: iwọ ti bọ́ aṣọ-ọ̀fọ mi kuro,
iwọ si ti fi ayọ̀ di mi li àmure;
12 Ki ogo mi ki o le ma kọrin iyìn si ọ, ki o má si dakẹ.
OLUWA Ọlọrun mi, emi o ma fi ọpẹ́ fun ọ lailai.

**ORI 31**

1 (Si olori akọrin, Psalmu Dafidi.)OLUWA, iwọ ni mo
gbẹkẹle; máṣe jẹ ki oju ki o tì mi: gbà mi ninu ododo rẹ.
2 Tẹ eti rẹ ba si mi; gbà mi kánkán: iwọ jẹ apata agbara mi,
fun ile idabobo lati gbà mi.
3 Nitoripe iwọ li apata ati odi mi; nitorina nitori orukọ rẹ,
tọ́ mi, ki o si tọ́ mi.
4 Fa mi kuro ninu àwọ̀n ti nwọn ti dì dè mi ni ìkọkọ: nitori
iwọ li agbara mi.
5 Ọwọ́ rẹ ni mo fi ẹmi mi le: iwọ ti rà mi pada, Oluwa
Ọlọrun otitọ.
6 Emi ti korira awọn ti nkiyesi ohun asan: ṣugbọn emi
gbẹkẹle Oluwa.
7 Emi o yọ̀, inu mi o si dùn si ãnu rẹ: nitoriti iwọ ti rò
ipọnju mi; iwọ ti mọ ọkàn mi ninu ipọnju;
8 Iwọ kò si sé mi mọ́ si ọwọ ọta: iwọ ti fi ẹsẹ mi lelẹ ni
iyẹwu nla.
9 Oluwa, ṣãnu fun mi, nitoriti emi wà ninu ipọnju: oju mi ti
run fun ibinujẹ, ani ọkàn mi ati inu mi.
10 Nitoripe ẹmi mi ti pari fun ibinujẹ, ati ọdun mi pẹlu
ẹ̀dùn: agbara mi rẹ̀ nitori ẹ̀ṣẹ mi, egungun mi si run.
11 Emi di ẹ̀gan lãrin gbogbo awọn ọta mi, ṣugbọn lãrin
awọn aladugbo mi, ati ẹ̀ru fun awọn ojulumọ mi: awọn ti o
ri mi lode sá kuro lọdọ mi.
12 A gbagbe mi bi okú kuro li ọkàn: emi dabi ohun èlo fifọ́.
13 Nitoriti emi ti gbọ́ ẹ̀gan ọ̀pọlọpọ: ẹ̀ru mbẹ niha gbogbo:
nigbati nwọn gbìmọ pọ̀ si mi, nwọn pète lati gbà ẹmi mi
kuro.
14 Ṣugbọn emi gbẹkẹle ọ, Oluwa: emi wipe, Iwọ li Ọlọrun
mi.
15 Igba mi mbẹ li ọwọ rẹ: gbà mi lọwọ awọn ọta mi, ati
lọwọ awọn ti nṣe inunibini si mi.
16 Ṣe oju rẹ ki o mọlẹ si iranṣẹ rẹ: gbà mi nitori ãnu rẹ.
17 Máṣe jẹ ki oju ki o tì mi, Oluwa; nitori mo ti kepè ọ: jẹ
ki oju ki o tì awọn enia buburu, ki nwọn ki o si dakẹ ninu
isà-okú.
18 Jẹ ki ète eke ki o dakẹ; tí ń sọ̀rọ̀ ohun búburú ní
ìgbéraga àti ẹ̀gàn sí olódodo.
19 Bawo ni oore rẹ ti tobi to, ti iwọ ti tò silẹ fun awọn ti o
bẹ̀ru rẹ; ti iwọ ti ṣe fun awọn ti o gbẹkẹle ọ niwaju awọn
ọmọ enia!
20 Iwọ o pa wọn mọ́ ninu aṣiri iwaju rẹ kuro lọwọ igberaga
enia: iwọ o pa wọn mọ́ ni ìkọkọ sinu agọ́ kuro lọwọ ìja
ahọn.
21 Olubukún li Oluwa: nitoriti o ti fi ãnu iyanu rẹ̀ hàn mi ni
ilu alagbara.
22 Nitoriti mo ti wi ni iyara mi pe, A ke mi kuro li oju rẹ:
ṣugbọn iwọ gbọ́ ohùn ẹ̀bẹ mi nigbati mo kigbe pè ọ.
23 Ẹ fẹ Oluwa, gbogbo ẹnyin enia mimọ́ rẹ̀: nitoriti Oluwa
pa awọn olõtọ mọ́, o si san ẹsan fun onigberaga lọpọlọpọ.
24 Ẹ mura giri, on o si mu ọkàn nyin le, gbogbo ẹnyin ti o
gbẹkẹle Oluwa.

**ORI 32**

1 (Orin Dafidi, Maskili.) Ibukun ni fun ẹniti a dari irekọja
rẹ̀ jì, ti a bò ẹ̀ṣẹ rẹ̀ mọlẹ.
2 Ibukún ni fun ọkunrin na ti Oluwa kò kà ẹ̀ṣẹ si, ati ninu
ẹmi ẹniti ẹ̀tan kò si.
3 Nigbati mo dakẹ, egungun mi di ogbo nitori igbe mi li
ọjọ gbogbo.
4 Nitoripe li ọsán ati li oru ọwọ́ rẹ wuwo lara mi: ọrinrin
mi si di ọ̀gbẹ igba ẹ̀run. Sela.
5 Emi jẹwọ ẹ̀ṣẹ mi fun ọ, ati ẹ̀ṣẹ mi li emi kò fi pamọ. Emi
wipe, Emi o jẹwọ irekọja mi fun Oluwa; iwọ si dari
aiṣedẽde ẹ̀ṣẹ mi jì mi. Sela.
.
7 Iwọ ni ibi ipamọ́ mi; iwọ o pa mi mọ́ kuro ninu ipọnju;
iwọ o fi orin idande yi mi ka. Sela.
8 Emi o kọ́ ọ, emi o si kọ́ ọ li ọ̀na ti iwọ o ma: emi o fi oju
mi tọ̀ ọ.
.
10 Ọpọ ikãnu ni yio jẹ ti enia buburu: ṣugbọn ẹniti o
gbẹkẹle Oluwa, ãnu yio yi u kakiri.
11 Ẹ yọ̀ ninu Oluwa, ẹ si yọ̀, ẹnyin olododo: ẹ si hó fun ayọ̀,
gbogbo ẹnyin ti o duro ṣinṣin li aiya.

**ORI 33**

1 E yo ninu Oluwa, enyin olododo: nitori ti iyin dara fun
olododo.
2 Fi duru yin Oluwa: fi ohun-elo orin olokùn mewa korin si
i.
3 Kọ orin titun si i; ṣiṣẹ pẹlu ọgbọn pẹlu ariwo nla kan.
4 Nitoriti ọ̀rọ Oluwa tọ́; ati gbogbo iṣẹ rẹ ni a ṣe ni otitọ.
5 O fẹ ododo ati idajọ: aiye kún fun ore Oluwa.
6 Nipa ọ̀rọ Oluwa li a fi da ọrun; ati gbogbo ogun wọn nipa
ẹmi ẹnu rẹ̀.
7 O kó omi okun jọ bi òkiti: o si tò ọgbun jọ sinu ile iṣura.
8 Jẹ ki gbogbo aiye ki o bẹ̀ru Oluwa: ki gbogbo awọn
olugbe aiye ki o ma bẹ̀ru rẹ̀.
9 Nitoriti o sọ̀rọ, o si ṣe; o paṣẹ, o si duro ṣinṣin.
10 Oluwa sọ ìmọ awọn keferi di asan: o sọ ète awọn enia di
asan.
11 Imọran Oluwa duro lailai, ìro inu rẹ̀ lati irandiran.
12 Ibukún ni fun orilẹ-ède na, Ọlọrun ẹniti Oluwa iṣe; ati
awọn enia ti o ti yàn fun ara rẹ iní.
13 Oluwa wò lati ọrun wá; ó rí gbogbo àwọn ọmọ ènìyàn.
14 Lati ibi ibugbe rẹ̀ li o ti bojuwò gbogbo awọn ti ngbe
aiye.
15 O ṣe aiya wọn bakanna; o ro gbogbo iṣẹ wọn.
16 Kò sí ọba tí ọ̀pọ̀lọpọ̀ ogun gbà là:A kì í fi agbára ńlá gba
alágbára ńlá.
17 Asan li ẹṣin fun ailewu: bẽni kì yio fi agbara nla rẹ̀ gbà
ẹnikan là.
18 Kiyesi i, oju Oluwa mbẹ lara awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀, lara
awọn ti o gbẹkẹle ãnu rẹ̀;
19 Lati gbà ọkàn wọn lọwọ ikú, ati lati pa wọn mọ́ lãye
ninu ìyan.
20 Ọkàn wa duro de Oluwa: on li iranlọwọ wa ati asà wa.
21 Nitoriti aiya wa yio yọ̀ ninu rẹ̀, nitoriti awa gbẹkẹle
orukọ mimọ́ rẹ̀.
22 Oluwa, ki ãnu rẹ ki o wà lara wa, gẹgẹ bi awa ti gbẹkẹle
ọ.

**ORI 34**

1 (ORIN DAFIDI ti Dafidi, nigbati o yi iṣe rẹ̀ pada niwaju Abimeleki; ẹniti o lé e lọ, ti o si lọ.) Emi o ma fi ibukún fun Oluwa nigbagbogbo: iyìn rẹ̀ yio ma wà li ẹnu mi nigbagbogbo.
2 Ọkàn mi yio ma ṣogo ninu Oluwa: awọn onirẹlẹ yio gbọ́, nwọn o si yọ̀.
3 Ẹ gbé Oluwa ga pẹlu mi, ẹ jẹ ki a jumọ gbé orukọ rẹ̀ ga.
4 Emi wá Oluwa, o si gbọ́ temi, o si gbà mi lọwọ gbogbo ẹ̀ru mi.
5 Nwọn wò o, nwọn si mọlẹ: oju kò si tì wọn.
6 Ọkunrin talaka yi kigbe, Oluwa si gbọ́ tirẹ̀, o si gbà a ninu gbogbo ipọnju rẹ̀.
7 Angeli OLUWA na dó yi awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀ ka, o si gbà wọn.
8 Tọ́ ọ wò, ki o si ri pe Oluwa ṣeun: ibukún ni fun ọkunrin na ti o gbẹkẹle e.
9 Ẹ bẹ̀ru Oluwa, ẹnyin enia mimọ́ rẹ̀: nitoriti kò si alaini fun awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀.
10 Awọn ọmọ kiniun a ma ṣe alaini, ebi si npa wọn: ṣugbọn awọn ti nwá Oluwa kì yio ṣe alaini ohun rere kan.
11 Ẹ wá, ẹnyin ọmọ, ẹ gbọ́ temi: emi o kọ́ nyin li ẹ̀ru Oluwa.
12 Ọkunrin wo li ẹniti nfẹ ìye, ti o si fẹ́ ọjọ pipọ, ki o le ri rere?
13 Pa ahọn rẹ mọ́ kuro ninu ibi, ati ète rẹ lati sọ̀rọ arekereke.
14 Lọ kuro ninu ibi, ki o si ṣe rere; wá àlàáfià, kí o sì lépa rẹ̀.
15 Oju Oluwa mbẹ lara awọn olododo, eti rẹ̀ si ṣí si igbe wọn.
16 Oju Oluwa dojukọ awọn ti nṣe buburu, lati ke iranti wọn kuro lori ilẹ.
17 Awọn olododo kigbe, Oluwa si gbọ́, o si gbà wọn ninu gbogbo ipọnju wọn.
18 Oluwa mbẹ nitosi awọn onirobinujẹ ọkàn; ó sì ń gba irú àwọn tí ó jẹ́ oníròbìnújẹ́ ọkàn là.
19 Ọ̀pọlọpọ ni ipọnju olododo: ṣugbọn Oluwa gbà a lọwọ gbogbo wọn.
20 O pa gbogbo egungun rẹ̀ mọ́: kò si ọkan ninu wọn ti o ṣẹ́.
21 Ibi ni yio pa enia buburu: ati awọn ti o korira olododo yio di ahoro.
22 Oluwa rà ọkàn awọn iranṣẹ rẹ̀ pada: kò si si ọkan ninu awọn ti o gbẹkẹle e ti yio di ahoro.

**ORI 35**

1 (Orin Dafidi.) Oluwa, gba ẹjọ mi ro pẹlu awọn ti o mba mi jà: ba awọn ti o mba mi jà.
2 Di asà ati apata mu, ki o si dide fun iranlọwọ mi.
3 Fa ọ̀kọ jade pẹlu, ki o si di ọ̀na duro si awọn ti nṣe inunibini si mi: wi fun ọkàn mi pe, Emi ni igbala rẹ.
4 Jẹ ki oju ki o tì awọn ti nwá ọkàn mi, ki nwọn ki o si dãmu: jẹ ki nwọn ki o yipada, ki nwọn ki o si dãmu, awọn ti nrò ifarapa mi.
5 Ki nwọn ki o dabi iyangbo niwaju afẹfẹ: si jẹ ki angẹli Oluwa le wọn.
6 Jẹ ki ọ̀na wọn ki o ṣokunkun ati yiyọ: si jẹ ki angẹli Oluwa ki o ṣe inunibini si wọn.
7 Nitoripe li ainidi ni nwọn fi àwọ̀ wọn pamọ́ fun mi ninu iho, ti nwọn wà li ainidi fun ọkàn mi.
8 Jẹ ki iparun ki o wá sori rẹ̀ li aimọ̀; ki àwọ̀n rẹ̀ ti o ti pa mọ́ ki o mú ara rẹ̀: ki o ṣubu sinu iparun na.
9 Ọkàn mi yio si yọ̀ ninu Oluwa: yio si yọ̀ ninu igbala rẹ̀.
10 Gbogbo egungun mi ni yio ma wipe, Oluwa, tali o dabi iwọ, ti o gbà talakà lọwọ ẹniti o li agbara jù u lọ, ani talakà ati alaini lọwọ ẹniti o kó i jẹ?
11 Awọn ẹlẹri eke dide; Wọ́n fi ohun tí n kò mọ̀ lé e lé mi lọ́wọ́.
12 Wọ́n fi ibi san rere fún mi fún ìparun ọkàn mi.
13 Ṣùgbọ́n ní ti èmi, nígbà tí wọn ń ṣàìsàn, aṣọ ọ̀fọ̀ ni aṣọ mi; adura mi si pada si aiya ara mi.
.
15. Ṣugbọn ninu ipọnju mi nwọn yọ̀, nwọn si kó ara wọn jọ: nitõtọ, awọn enia buburu kó ara wọn jọ si mi, emi kò si mọ̀; nwọn fà mi ya, nwọn kò si duro;
16 Pẹlu awọn ẹlẹgàn agabagebe ninu àse, nwọn pa ehin wọn keke si mi.
17 Oluwa, yio ti pẹ to ti iwọ o ma wò? gbà ọkàn mi lọ́wọ́ ìparun wọn, olólùfẹ́ mi lọ́wọ́ àwọn kìnnìún.
18 Emi o fi ọpẹ́ fun ọ ninu ijọ nla: emi o ma yìn ọ lãrin ọ̀pọ enia.
.
20 Nitoriti nwọn kò sọ̀rọ alafia: ṣugbọn nwọn ngbìmọ ọ̀ran ẹ̀tan si awọn ti o dakẹ ni ilẹ na.
21 Nitõtọ, nwọn ya ẹnu wọn gidigidi si mi, nwọn si wipe, A, aha, oju wa ti ri i.
22 Eyi ni iwọ ti ri, Oluwa: máṣe dakẹ: Oluwa, máṣe jina si mi.
23 Di ara rẹ soke, ki o si ji si idajọ mi, ani si ọ̀ran mi, Ọlọrun mi ati Oluwa mi.
24 Ṣe idajọ mi, Oluwa Ọlọrun mi, gẹgẹ bi ododo rẹ; kí wọn má sì ṣe yọ̀ lórí mi.
25 Máṣe jẹ ki nwọn ki o wi li ọkàn wọn pe, A, bẽli awa iba ri: ki nwọn ki o máṣe wipe, Awa ti gbe e mì.
.
.
28 Ahọn mi yio si ma sọ̀rọ ododo rẹ ati ti iyìn rẹ li ọjọ gbogbo.

**ORI 36**

1 (Si olori akọrin, Psalmu Dafidi iranṣẹ Oluwa.) irekọja enia buburu wi ninu aiya mi pe, Kò si ibẹru Ọlọrun li oju rẹ̀.
2 Nitoripe o npọn ara rẹ̀ li oju ara rẹ̀, titi a o fi ri ẹ̀ṣẹ rẹ̀ pe o korira.
3 Ọ̀rọ ẹnu rẹ̀ li ẹ̀ṣẹ ati ẹ̀tan: o ti kọ lati gbọ́n ati lati ṣe rere.
4 O pète ìwa-ika lori akete rẹ̀; o fi ara rẹ̀ le ọ̀na ti kò dara; kò kóríira ibi.
5 Oluwa, ãnu rẹ mbẹ li ọrun; ati otitọ rẹ de awọsanma.
6 Ododo rẹ dabi awọn oke nla; idajọ rẹ jin nla: Oluwa, iwọ pa enia ati ẹranko mọ́.
7 Bawo ni iṣeun-ifẹ rẹ ti dara to, Ọlọrun! nitorina awọn ọmọ enia gbẹkẹle abẹ ojiji iyẹ-apa rẹ.
8 Ọ̀rá ile rẹ yio tẹ́ wọn lọrun lọpọlọpọ; iwọ o si mu wọn mu ninu odò adùn rẹ.
9 Nitoripe lọdọ rẹ li orisun ìye wà: ninu imọlẹ rẹ li awa o ri imọlẹ.
10 Iwọ duro ti iṣeun-ifẹ rẹ si awọn ti o mọ̀ ọ; ati ododo rẹ fun awọn aiya diduro-ṣinṣin.

11 Máṣe jẹ ki ẹsẹ igberaga ki o wá si mi, má si jẹ ki ọwọ enia buburu ki o ṣi mi kuro.
12 Nibẹ ni awọn oniṣẹ ẹ̀ṣẹ ti ṣubu: a rẹ̀ wọn silẹ, nwọn kì yio si le dide.

**ORI 37**

1 (Orin Dafidi.) Máṣe binu nitori awọn oluṣe buburu, má si ṣe ilara si awọn oniṣẹ ẹ̀ṣẹ.
2 Nitoripe a o ke wọn lulẹ laipẹ bi koriko, nwọn o si rọ bi eweko tutù.
3 Gbẹkẹle Oluwa, ki o si ṣe rere; bẹ̃ni iwọ o si ma gbe ilẹ na, nitõtọ a o bọ́ ọ.
4 Ki inu rẹ dùn pẹlu ninu Oluwa; on o si fun ọ ni ifẹ ọkàn rẹ.
5 Fi ọ̀na rẹ le Oluwa lọwọ; gbẹkẹle e pẹlu; on o si mu u ṣẹ.
6 On o si mu ododo rẹ jade bi imọlẹ, ati idajọ rẹ bi ọsán.
7 Simi ninu Oluwa, ki o si fi sũru duro de e: máṣe binu nitori ẹniti o ṣe rere li ọ̀na rẹ̀, nitori enia ti o mu èro buburu ṣẹ.
8 Pawọ kuro ninu ibinu, ki o si kọ̀ ibinu silẹ: máṣe bi ara rẹ ninu li ọgbọ́n lati ṣe buburu.
9 Nitoripe a o ke awọn oluṣe-buburu kuro: ṣugbọn awọn ti o duro de Oluwa, nwọn o jogun aiye.
10 Nitoripe nigba diẹ si i, enia buburu kì yio si si: nitõtọ, iwọ o fiyesi ipo rẹ̀ daradara, kì yio si si.
11 Ṣugbọn awọn onirẹlẹ ni yio jogun aiye; nwọn o si ṣe inu-didùn ninu ọ̀pọlọpọ alafia.
12. Enia buburu gbìmọ si olododo, o si fi ehin rẹ̀ parẹ́ si i.
13 Oluwa yio rẹrin rẹ̀: nitoriti o ri pe ọjọ rẹ̀ mbọ̀.
.
15 Idà wọn yio wọ̀ aiya ara wọn, ọrun wọn yio si ṣẹ́.
16 Diẹ ninu eyiti olododo ni san jù ọrọ̀ ọ̀pọ enia buburu lọ.
17 Nitoripe a o ṣẹ́ apa enia buburu: ṣugbọn Oluwa gbe olododo duro.
18 Oluwa mọ̀ ọjọ awọn olododo: ati iní wọn yio wà lailai.
19 Oju kì yio tì wọn ni igba ibi: ati li ọjọ ìyan li a o tẹ́ wọn lọrun.
20 Ṣugbọn awọn enia buburu yio ṣegbe, ati awọn ọta Oluwa yio dabi ọrá ọdọ-agutan: nwọn o run; sinu ẽfin ni nwọn o run.
21 Awọn enia buburu wín, kò si san pada: ṣugbọn olododo a ma ṣe ãnu, o si nfi funni.
22 Nitoripe iru awọn ti o bukún rẹ̀ ni yio jogún aiye; ati awọn ti a fi ré li a o ke kuro.
23 Oluwa li a ti tọ́ ipa enia rere: o si ṣe inudidùn si ọ̀na rẹ̀.
24 Bi o tilẹ ṣubu, a kì yio ta a nù patapata: nitoriti Oluwa fi ọwọ́ rẹ̀ gbé e ró.
25 Èmi ti wà ní èwe, èmi sì ti dàgbà; sibẹ emi kò ti ri ti a kọ̀ olododo silẹ, tabi ti irú-ọmọ rẹ̀ ti n tọrọ onjẹ.
26 Alanu li on nigbagbogbo, o si ma wín; a si bukún fun irú-ọmọ rẹ̀.
27 Lọ kuro ninu ibi, ki o si ṣe rere; kí o sì máa gbé títí láé.
28 Nitoriti Oluwa fẹ idajọ, kò si kọ̀ awọn enia mimọ́ rẹ̀ silẹ; a pa wọn mọ́ lailai: ṣugbọn irugbin enia buburu li a o ke kuro.
29 Awọn olododo ni yio jogun ilẹ na, nwọn o si ma gbe inu rẹ̀ lailai.
30 Ẹnu olododo nsọ ọgbọ́n, ahọn rẹ si nsọ̀rọ idajọ.
31 Ofin Ọlọrun rẹ̀ mbẹ li aiya rẹ̀; kò sí ìkankan nínú ìṣísẹ̀ rẹ̀ tí yóò rọ.
32 Enia buburu nṣọ olododo, o si nwá ọ̀na ati pa a.
33 Oluwa ki yio fi i le e lọwọ, bẹ̃ni kì yio da a lẹbi nigbati a ba ṣe idajọ rẹ̀.
34 Duro de Oluwa, ki o si ma pa ọ̀na rẹ̀ mọ́, yio si gbé ọ ga lati jogun ilẹ na: nigbati a ba ke enia buburu kuro, iwọ o ri i.
35 Emi ti ri enia buburu li agbara nla, o si nà ara rẹ̀ mọlẹ bi igi iti tutù.
36 Ṣugbọn o kọja lọ, si kiyesi i, kò sí: lõtọ emi wá a, ṣugbọn a kò le ri i.
37. Ma kiyesi ẹni pipé, ki o si wò ẹni diduro-ṣinṣin: nitori opin ọkunrin na li alafia.
38 Ṣugbọn awọn olurekọja li a o parun pọ̀: a o ke opin awọn enia buburu kuro.
39 Ṣugbọn igbala awọn olododo lati ọdọ Oluwa wá: on li agbara wọn ni igba ipọnju.
40 Oluwa yio si ràn wọn lọwọ, yio si gbà wọn: yio si gbà wọn lọwọ enia buburu, yio si gbà wọn, nitoriti nwọn gbẹkẹle e.

**ORI 38**

1 (Orin Dafidi, lati ṣe iranti.) Oluwa, máṣe ba mi wi ninu ibinu rẹ: má si ṣe nà mi ninu ibinu gbigbona rẹ.
2 Nitoripe awọn ọfa rẹ fà ṣinṣin ninu mi, ọwọ rẹ si dì mi lara gidigidi.
3 Kò sí àléébù kan nínú ara mi nítorí ìbínú rẹ; bẹ̃ni kò si isimi ninu egungun mi nitori ẹ̀ṣẹ mi.
4 Nitoriti ẹ̀ṣẹ mi ti kọja lori mi: bi ẹrù wuwo nwọn wuwo jù fun mi.
5 Àwọn ọgbẹ́ mi ń rùn,ó sì bàjẹ́ nítorí ìwà òmùgọ̀ mi.
6 Emi dãmu; Mo tẹriba gidigidi; Mo ń ṣọ̀fọ̀ ní gbogbo ọjọ́.
7 Nitoripe ẹgbẹ mi kún fun àrun irira: kò si si alafia ninu ẹran-ara mi.
.
9 Oluwa, gbogbo ifẹ mi mbẹ niwaju rẹ; ati irora mi kò pamọ kuro lọdọ rẹ.
10 Aiya mi nmi, agbara mi di mi : niti imole oju mi, on na ti kuro lara mi.
11 Awọn olufẹ mi ati awọn ọrẹ mi duro li ọ̀na ọgbẹ mi; àwọn ìbátan mi sì dúró lókèèrè.
.
13 Ṣugbọn emi, bi aditi, kò gbọ́; emi si dabi odi ti kò yà ẹnu rẹ̀.
14 Bayi li emi dabi ọkunrin ti kò gbọ́, ati li ẹnu ẹniti ibawi kò si.
15 Nitoripe iwọ, Oluwa, li emi gbẹkẹle: iwọ o gbọ́, Oluwa Ọlọrun mi.
16 Nitoriti mo wipe, Gbà mi, ki nwọn ki o má ba yọ̀ mi: nigbati ẹsẹ mi ba yọ̀, nwọn a ma gbé ara wọn ga si mi.
17 Nitoripe emi mura tan lati duro, ibinujẹ mi si mbẹ niwaju mi nigbagbogbo.
18 Nitoripe emi o kede ẹ̀ṣẹ mi; Emi o kanu fun ese mi.
19 Ṣugbọn awọn ọta mi wà lãye, nwọn si li agbara: ati awọn ti o korira mi laiṣedi, nwọn npọ̀ si i.
20 Awọn pẹlu ti nfi buburu san rere ni awọn ọta mi; nitori emi tẹle ohun ti o dara.
21 Máṣe kọ̀ mi silẹ, Oluwa: Ọlọrun mi, máṣe jina si mi.
22 Yara lati ràn mi lọwọ, Oluwa igbala mi.

**ORI 39**

1 (Fun olori akọrin, ani si Jedutuni, Psalmu Dafidi.) Emi wipe, Emi o ma kiyesi ọ̀na mi, ki emi má ba fi ahọn mi ṣẹ̀:

9 Nígbà tí Ọlọrun dìde sí ìdájọ́,láti gba gbogbo àwọn ọlọ́kàn tútù ayé là. Sela.
10 Nitõtọ ibinu enia yio yìn ọ: iyokù ibinu ni iwọ o da duro.
.
12 On o ke ẹmi awọn ijoye kuro: o li ẹ̀ru si awọn ọba aiye.

**ORI 77**

1 (Si olori akọrin, si Jedutuni, Psalmu Asafu.) Emi fi ohùn mi kigbe pè Ọlọrun, ani si Ọlọrun pẹlu ohùn mi; o si fi eti si mi.
2 Li ọjọ ipọnju mi emi wá Oluwa: egbò mi sá li oru, kò si duro; ọkàn mi kọ̀ lati ri itunu.
3 Emi ranti Ọlọrun, inu rẹ̀ si bajẹ: emi kùn, ọkàn mi si rẹ̀wẹsi. Sela.
4 Iwọ dì mi li oju li ọ̀na: ìdãmu ba mi tobẹ̃ ti emi kò le sọ̀rọ.
5 Emi ti ro ọjọ atijọ, ọdun atijọ.
6 Emi si ranti orin mi li oru: emi mba aiya ara mi sọ̀rọ;
7 Oluwa yio ha kọ̀ silẹ lailai? on kì yio si ṣe ojurere mọ́?
8 Anu rẹ̀ ha mọ́ lailai bi? ileri rẹ̀ ha kùnà lailai bi?
9 Ọlọrun ha gbagbe lati ṣe ore-ọfẹ bi? o ha ti fi ibinu sé ãnu rẹ̀ mọ́ bi? Sela.
10 Emi si wipe, Eyi li ailera mi: ṣugbọn emi o ranti ọdun ọwọ́ ọtún Ọga-ogo julọ.
11 Emi o ranti iṣẹ Oluwa: nitõtọ emi o ranti iṣẹ-iyanu rẹ atijọ.
12 Emi o ma ṣe àṣàrò pẹlu gbogbo iṣẹ rẹ, emi o si ma sọ̀rọ iṣe rẹ.
13 Ọ̀na rẹ, Ọlọrun, mbẹ ni ibi-mimọ́: tani Ọlọrun nla bi Ọlọrun wa?
14 Iwọ li Ọlọrun ti nṣe iyanu: iwọ ti sọ agbara rẹ larin awọn enia.
15 Iwọ ti fi apá rẹ rà awọn enia rẹ pada, awọn ọmọ Jakobu ati Josefu. Sela.
16 Omi ri ọ, Ọlọrun, omi ri ọ; ẹ̀ru ba wọn: awọn ibú pẹlu dãmu.
17 Awọsanma tú omi jade: awọn ọrun rán iró jade: ọfa rẹ si jade lọ pẹlu.
18. Ohùn ãra rẹ li ọrun: mànamána nmọlẹ aiye: aiye warìri, o si mì.
19 Ọ̀na rẹ mbẹ li okun, ati ipa-ọ̀na rẹ ninu omi nla, a kò si mọ ipasẹ rẹ.
20 Ìwæ darí àwæn ènìyàn rÅ bí agbo Åran tí Mósè àti Áárñnì.

**ORI 78**

1 (Maskil ti Asafu.) Ẹ tẹtisilẹ, ẹnyin enia mi, si ofin mi: dẹ eti nyin si ọ̀rọ ẹnu mi.
2 Emi o ya ẹnu mi li owe: emi o sọ ọ̀rọ òkunkun atijọ sọ̀rọ:
3 Ti a ti gbọ́, ti a si mọ̀, ti awọn baba wa si ti sọ fun wa.
4 A kì yóò fi wọ́n pamọ́ kúrò lọ́dọ̀ àwọn ọmọ wọn,láti máa fi ìyìn Olúwa hàn fún ìran tí ń bọ̀,àti agbára rẹ̀,àti iṣẹ́ ìyanu rẹ̀ tí ó ti ṣe.
5 Nítorí ó fi ìdí ẹ̀rí múlẹ̀ ní Jakọbu,ó sì gbé òfin kalẹ̀ ní Israẹli,tí ó pa láṣẹ fún àwọn baba wa,kí wọn lè sọ wọ́n di mímọ̀ fún àwọn ọmọ wọn.
6 Ki iran ti mbọ̀ ki o le mọ̀ wọn, ani awọn ọmọ ti a o bi; tí yóò dìde kí ó sì sọ wọ́n fún àwọn ọmọ wọn.
7 Ki nwọn ki o le gbẹkẹle Ọlọrun, ki nwọn ki o má si ṣe gbagbe iṣẹ Ọlọrun, ṣugbọn ki nwọn ki o le pa ofin rẹ̀ mọ́.
8 Ki nwọn má si dabi awọn baba wọn, iran alagidi ati ọlọtẹ; ìran tí kò mú ọkàn wọn tọ́, tí ẹ̀mí wọn kò sì dúró ṣinṣin ti Ọlọ́run.
9 Awọn ọmọ Efraimu ti di ihamọra, nwọn si ru ọrun, nwọn si yipada li ọjọ ogun.
10 Nwọn kò pa majẹmu Ọlọrun mọ́, nwọn si kọ̀ lati rìn ninu ofin rẹ̀;
11 O si gbagbe iṣẹ rẹ̀, ati iṣẹ-iyanu rẹ̀ ti o ti fi hàn wọn.
12 O si ṣe ohun iyanu li oju awọn baba wọn, ni ilẹ Egipti, ni oko Soani.
13 O pin okun, o si mu wọn là; ó sì mú kí omi dúró bí òkìtì.
14 Ní ọ̀sán pẹ̀lú, ó fi ìkùukùu darí wọn,àti ní gbogbo òru pẹ̀lú ìmọ́lẹ̀ iná.
15 O la apata li aginju, o si fun wọn li omi mu bi lati inu ibú wá.
16 Ó mú kí odò jáde láti inú àpáta,ó sì mú kí omi ṣàn bí odò.
17 Nwọn si ṣẹ̀ si i si i nipa imubibi Ọga-ogo julọ ninu aginju.
18 Nwọn si dan Ọlọrun wò li ọkàn wọn nipa bibere onjẹ nitori ifẹkufẹ wọn.
19 Nitõtọ, nwọn sọ̀rọ si Ọlọrun; nwọn wipe, Ọlọrun ha le tẹ́ tabili li aginju bi?
20 Kiyesi i, o lu apata, ti omi si tú jade, odò si ṣan; o le fun ni akara pẹlu? o ha le pese ẹran fun awọn enia rẹ̀?
21 Nitorina Oluwa gbọ́ eyi, o si binu: bẹ̃li iná si ràn si Jakobu, ibinu si dide si Israeli pẹlu;
22 Nitoriti nwọn kò gbagbọ́ ninu Ọlọrun, nwọn kò si gbẹkẹle igbala rẹ̀.
23 Bi o tilẹ ti paṣẹ fun awọsanma lati oke wá, ti o si ṣí ilẹkun ọrun.
24 O si ti rọ̀jo manna sori wọn lati jẹ, o si ti fun wọn ninu ọkà ọrun.
25 Enia jẹ onjẹ awọn angẹli: o fi onjẹ fun wọn li ajẹyo.
26 O mu afẹfẹ ila-õrun fẹ li ọrun: ati nipa agbara rẹ̀ o mu afẹfẹ gusu wá.
27 O rọ̀jo ẹran si wọn pẹlu bi erupẹ, ati ẹiyẹ iyẹ bi iyanrin okun.
28 Ó sì jẹ́ kí ó bọ́ sí ààrín ibùdó wọn, yí ibùjókòó wọn ká.
29 Bẹ̃ni nwọn jẹ, nwọn si yó gidigidi: nitoriti o fi ifẹ ara wọn fun wọn;
30 Wọn kò yàgò kúrò ninu ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ wọn. Ṣùgbọ́n nígbà tí ẹran wọn ṣì wà lẹ́nu wọn.
31 Ibinu Ọlọrun si wá sori wọn, o si pa awọn ti o sanra julọ ninu wọn, o si pa awọn ayanfẹ Israeli lulẹ.
32 Nitori gbogbo eyi nwọn dẹṣẹ sibẹ, nwọn kò si gbagbọ́ nitori iṣẹ iyanu rẹ̀.
33 Nitorina li o ṣe pa ọjọ wọn run li asan, ati ọdun wọn ninu ipọnju.
34 Nigbati o si pa wọn, nigbana ni nwọn wá a: nwọn si pada, nwọn si bère lọwọ Ọlọrun.
35 Nwọn si ranti pe, Ọlọrun li apata wọn, ati Ọlọrun giga ni Olurapada wọn.
36 Ṣugbọn nwọn fi ẹnu wọn pọ́n i, nwọn si fi ahọn wọn purọ fun u.
37 Nitoriti ọkàn wọn kò tọ̀ si i, bẹ̃ni nwọn kò duro ṣinṣin ninu majẹmu rẹ̀.
.
39 Nitoriti o ranti pe ẹran-ara ni nwọn; Afẹfẹ ti nkọja lọ, ti ko si tun pada wa.
40 Igba melo ni nwọn mu u binu li aginju, ti nwọn si bà a ninu jẹ ninu aginju!

41 Nitõtọ, nwọn yipada nwọn si dan Ọlọrun wò, nwọn si fi opin si Ẹni-Mimọ́ Israeli.
42 Nwọn kò ranti ọwọ́ rẹ̀, tabi ọjọ na nigbati o gbà wọn lọwọ awọn ọta.
43 Bi o ti ṣe iṣẹ-àmi rẹ̀ ni Egipti, ati iṣẹ-iyanu rẹ̀ ni oko Soani.
44 Nwọn si ti sọ odò wọn di ẹ̀jẹ; ati iṣan-omi wọn, ti nwọn kò le mu.
45 Ó rán oríṣiríṣi eṣinṣin sí àárin wọn,tí ó jẹ wọ́n jẹ; ati awọn ọpọlọ ti o run wọn.
46 O si fi eso wọn fun paramọlẹ pẹlu, ati iṣẹ wọn fun eṣú.
47 Ó fi yìnyín ba àjàrà wọn jẹ́,ó sì fi òjò dídì wó igi síkámórè wọn.
48 O fi ẹran-ọ̀sin wọn fun yinyin pẹlu, ati agbo-ẹran wọn fun ãra gbigbona.
49 Ó da ìhónú ìbínú rẹ̀ sórí wọn, ìrunú, ìkannú, àti ìdààmú, nípa rírán àwọn áńgẹ́lì ibi sí wọn.
50 Ó ṣe ọ̀nà fún ìbínú rẹ̀; kò dá ọkàn wọn sí lọ́wọ́ ikú, ṣugbọn ó fi ẹ̀mí wọn lé àjàkálẹ̀ àrùn;
51 O si kọlu gbogbo awọn akọbi ni Egipti; olórí ipá wọn nínú àgọ́ Hamu.
52 Ṣugbọn o mu ki awọn enia tirẹ̀ jade bi agutan, o si ṣe amọna wọn li aginju bi agbo-ẹran.
53 O si mu wọn rìn li alafia, bẽni nwọn kò si bẹru: ṣugbọn okun bò awọn ọta wọn mọlẹ.
54 O si mú wọn wá si àgbegbe ibi-mimọ́ rẹ̀, ani si òke yi, ti ọwọ́ ọtún rẹ̀ ti rà.
55 O lé awọn keferi jade pẹlu niwaju wọn, o si fi okùn pín iní fun wọn, o si mu ki awọn ẹya Israeli joko ninu agọ́ wọn.
.
57 Ṣugbọn nwọn yipada, nwọn si ṣe aiṣododo bi awọn baba wọn: nwọn yipada si apakan bi ọrun ẹ̀tan.
58 Nitoriti nwọn fi ibi giga wọn mu u binu, nwọn si fi ere fifin wọn mu u jowú.
59 Nigbati Ọlọrun si gbọ́ eyi, o binu, o si korira Israeli gidigidi.
60 Bẽli o si kọ agọ́ Ṣilo silẹ, agọ́ ti o fi sinu enia;
61 O si fi agbara rẹ̀ le igbekun, ati ogo rẹ̀ le ọwọ awọn ọta.
62 O fi awọn enia rẹ̀ fun idà pẹlu; o si binu si ilẹ-iní rẹ̀.
63 Iná jó àwọn ọdọmọkunrin wọn run; a kò sì fi àwọn ọ̀dọ́bìnrin wọn fún ìgbéyàwó.
64 Awọn alufa wọn ti ipa idà ṣubu; àwọn opó wọn kò sì ṣọ̀fọ̀.
65 Nigbana li Oluwa ji bi ẹnipe loju orun, ati bi ọkunrin alagbara ti nhó nitori ọti-waini.
66 O si kọlu awọn ọta rẹ̀ li ẹ̀hin: o fi wọn sinu ẹ̀gan lailai.
67 Pẹlupẹlu o kọ agọ́ Josefu, kò si yàn ẹ̀ya Efraimu.
68 Ṣugbọn o yan ẹ̀ya Juda, òke Sioni ti o fẹ.
69 O si kọ́ ibi mimọ́ rẹ̀ bi ãfin giga, gẹgẹ bi ilẹ ti o ti fi idi rẹ̀ mulẹ lailai.
70 O si yan Dafidi iranṣẹ rẹ̀, o si mu u lati inu agbo agutan wá.
71 Láti inú títẹ̀lé àwọn àgùntàn títóbi pẹ̀lú ọmọ ni ó mú wá láti bọ́ Jákọ́bù ènìyàn rẹ̀,àti Ísírẹ̀lì ogún rẹ̀.
72 Bẽni o bọ́ wọn gẹgẹ bi ìtititọ ọkàn rẹ̀; ó sì fi ọgbọ́n ọwọ́ rẹ̀ ṣe amọ̀nà wọn.

## ORI 79

1 (Orin Dafidi ti Asafu.) Ọlọrun, awọn keferi wá sinu iní rẹ; Tẹmpili mímọ́ rẹ ni wọ́n ti sọ di aláìmọ́; wñn ti kó Jérúsál¿mù sórí òkítì.
2 Òkú àwọn ìránṣẹ́ rẹ ni wọ́n ti fi fún àwọn ẹyẹ ojú ọ̀run, ẹran ara àwọn ènìyàn mímọ́ rẹ fún àwọn ẹranko ilẹ̀.
3 Wọ́n ta ẹ̀jẹ̀ wọn sílẹ̀ bí omi yí Jerusalẹmu ká; kò sì sí ẹni tí yóò sin wọ́n.
4 Awa di ẹ̀gan si awọn aladugbo wa, ẹ̀gan ati ẹgan si awọn ti o yi wa ka.
5 Yóo ti pẹ́ tó, OLUWA? iwọ o ha binu lailai? owú rẹ yio ha jó bi iná?
6 Da ibinu rẹ si ori awọn keferi ti kò mọ̀ ọ, ati sori awọn ijọba ti kò ti kepè orukọ rẹ.
7 Nitoriti nwọn ti jẹ Jakobu run, nwọn si sọ ibujoko rẹ̀ di ahoro.
8 Máṣe ranti ẹ̀ṣẹ atijọ si wa: jẹ ki ãnu rẹ ki o yara ki o ṣaju wa: nitori a rẹ̀ wa silẹ gidigidi.
9 Ran wa lọwọ, Ọlọrun igbala wa, nitori ogo orukọ rẹ: ki o si gbà wa, ki o si nù ẹ̀ṣẹ wa nù, nitori orukọ rẹ.
10 Ẽṣe ti awọn keferi yio fi wipe, Nibo li Ọlọrun wọn wà? jẹ ki a mọ̀ ọ lãrin awọn keferi li oju wa nipa ẹ̀san ẹ̀jẹ awọn iranṣẹ rẹ ti a ta silẹ.
11 Jẹ́ kí ìmí ẹ̀dùn àwọn ẹlẹ́wọ̀n wá sí iwájú rẹ; gẹgẹ bi titobi agbara rẹ, pa awọn ti a yàn mọ́ lati kú;
12 Kí o sì san ẹ̀gàn wọn fún àwọn aládùúgbò wa ní ìlọ́po méje sí àyà wọn, Olúwa.
13. Bẽli awa enia rẹ, ati agutan pápa oko rẹ yio ma yìn ọ lailai: awa o ma fi iyìn rẹ hàn lati irandiran.

## ORI 80

1 (Si olori akọrin ni Ṣọṣani-medutu, Psalmu Asafu.) Fi eti silẹ, Olusọ-agutan Israeli, iwọ ti nṣe amọna Josefu bi agbo-ẹran; iwọ ti o joko lãrin awọn kerubu, tàn jade.
2 Niwaju Efraimu ati Benjamini ati Manasse rú agbara rẹ soke, ki o si wá gbà wa.
3 Tun wa pada, Ọlọrun, ki o si mu oju rẹ mọlẹ; ao si gba wa la.
4 Oluwa Ọlọrun awọn ọmọ-ogun, yio ti pẹ to ti iwọ o ma binu si adura awọn enia rẹ?
5 Iwọ fi ọnjẹ omije bọ́ wọn; ó sì fún wọn ní omijé mu ní ìwọ̀n púpọ̀.
6 Iwọ mu wa di ìja si awọn aladugbo wa: ati awọn ọta wa rẹrin lãrin ara wọn.
7 Tun wa pada, Ọlọrun awọn ọmọ-ogun, ki o si mu oju rẹ mọlẹ; ao si gba wa la.
8 Iwọ mu àjara kan jade lati Egipti wá: iwọ ti lé awọn keferi jade, iwọ si gbìn i.
9 Iwọ pese àye silẹ niwaju rẹ̀, iwọ si mu ki o ta gbòngbo rẹ̀, o si kún ilẹ na.
10 A fi ojiji rẹ̀ bò awọn òke mọlẹ, ati awọn ẹka rẹ̀ dabi igi kedari daradara.
11 O si rán awọn ẹka rẹ̀ jade si okun, ati ẹka rẹ̀ de odò.
12 Ẽṣe ti iwọ fi wó odi rẹ̀, ti gbogbo awọn ti nkọja li ọ̀na fi fà a ya?
13 Ẹranko ìgbẹ́ ti inu igbó wá a sọ ọ di ahoro, ẹranko igbẹ a si jẹ ẹ run.
14 Pada, awa mbẹ̀bẹ̀ ọ, Ọlọrun awọn ọmọ-ogun: wolẹ lati ọrun wá, ki o si wò, ki o si bẹ àjara yi wò;
15 Ati ọgbà-àjara ti ọwọ́ ọtún rẹ ti gbìn, ati ẹka ti iwọ mu ki o le fun ara rẹ.
16 O ti fi iná sun, a ke e lulẹ: nwọn ṣegbe nitori ibawi oju rẹ.
17. Jẹ ki ọwọ́ rẹ ki o wà lara enia ti ọwọ́ ọtún rẹ, lara ọmọ enia ti iwọ mu ki o le fun ara rẹ.

18. Bẽli awa kì yio yipada kuro lọdọ rẹ: sọ wa di ãye, awa o si ma kepè orukọ rẹ.
19 Tun wa pada, Oluwa, Ọlọrun awọn ọmọ-ogun, mu oju rẹ mọlẹ; ao si gba wa la.

**ORI 81**

1 (Si olori akọrin lori Gittiti, Psalmu Asafu.) Kọrin kikan si Ọlọrun agbara wa: hó iho ayọ̀ si Ọlọrun Jakobu.
2 Ẹ mu psalmu, ki ẹ si mu ìlu wá nihin, duru didùn pẹlu ohun-elo orin.
3 Ẹ fun ìpè ní oṣù titun, ní àkókò tí a yàn, ní ọjọ́ àjọ̀dún wa.
4 Nitoripe eyi li aṣẹ fun Israeli, ati ofin Ọlọrun Jakobu.
5 Eyi li o fi lelẹ ni Josefu fun ẹrí, nigbati o jade lọ ni ilẹ Egipti: nibiti mo ti gbọ́ ède kan ti emi kò gbọ́.
6 Mo mú èjìká rẹ̀ kúrò nínú ẹrù náà,a sì gba ọwọ́ rẹ̀ kúrò nínú ìkòkò.
7 Iwọ pè ninu ipọnju, emi si gbà ọ; Emi da ọ lohùn ni ibi ìkọkọ ãra: mo dan ọ wò nibi omi Meriba. Sela.
8 Ẹ gbọ́, ẹnyin enia mi, emi o si jẹri fun nyin: Israeli, bi iwọ ba fetisi ti emi;
9 Ajeji ọlọrun ki yio si ninu rẹ; bẽni iwọ kò gbọdọ sìn ọlọrun ajeji kan.
10 Emi li OLUWA Ọlọrun rẹ, ti o mú ọ lati ilẹ Egipti jade wá: yà ẹnu rẹ gidigidi, emi o si kún u.
11 Ṣugbọn awọn enia mi kò fetisi ohùn mi; Israeli kò si fẹ ọkan mi.
12 Bẽni mo fi wọn fun ifẹkufẹ ọkàn ara wọn: nwọn si rìn ninu ìmọ ara wọn.
13 Ibaṣepe awọn enia mi gbọ́ ti emi, ki Israeli ki o si rìn li ọ̀na mi!
14 Èmi ìbá ti ṣẹ́gun àwọn ọ̀tá wọn láìpẹ́,èmi ìbá sì ti yí ọwọ́ mi sí àwọn ọ̀tá wọn.
15 Awọn ọta Oluwa iba ti tẹriba fun u: ṣugbọn igba wọn iba duro lailai.
16 On iba ti fi alikama didara bọ́ wọn pẹlu: ati oyin lati inu apata li emi iba fi tẹ́ ọ lọrun.

**ORI 82**

1 (Orin Dafidi ti Asafu.) Ọlọrun duro ninu ijọ awọn alagbara; o nṣe idajọ lãrin awọn oriṣa.
. Sela.
3 Dabobo talaka ati alainibaba: ṣe ododo fun olupọnju ati alaini.
4 Gbà talaka ati alaini: gbá wọn li ọwọ́ enia buburu.
5 Nwọn kò mọ̀, bẽni nwọn kì yio ye wọn; nwọn nrìn ninu òkunkun: gbogbo ipilẹ aiye ti jade.
6 Emi ti wipe, Ọlọrun li ẹnyin; omo Ọga-ogo ni gbogbo nyin.
7 Ṣugbọn ẹnyin o kú bi enia, ẹnyin o si ṣubu bi ọkan ninu awọn ijoye.
8 Dide, Ọlọrun, ṣe idajọ aiye: nitori iwọ ni yio jogun gbogbo orilẹ-ède.

**ORI 83**

1 (Orin tabi Psalmu Asafu.)Maṣe dakẹ, Ọlọrun: máṣe pa ẹnu rẹ mọ́, má si ṣe duro jẹ, Ọlọrun.
2 Nitori, kiyesi i, awọn ọta rẹ rú: ati awọn ti o korira rẹ ti gbe ori soke.
3 Nwọn ti gbìmọ arekereke si awọn enia rẹ, nwọn si ti gbìmọ si awọn ti o pamọ́.
4 Nwọn ti wipe, Wá, jẹ ki a ke wọn kuro lati ma jẹ orilẹ-ède; kí orúkæ Ísrá¿lì má bàa sí ní ìrántí mñ.
5 Nitoripe nwọn ti gbìmọ pọ̀ pẹlu ifọkansi kan: nwọn ba ọ ṣe ara wọn.
6 Agọ Edomu, ati awọn ara Iṣmaeli; ti Moabu, ati ti Hagarene;
7 Gebali, ati Ammoni, ati Amaleki; awọn ara Filistia pẹlu awọn ara Tire;
8 Assuri pẹlu ti darapọ̀ mọ́ wọn: nwọn ti ràn awọn ọmọ Loti lọwọ. Sela.
9 Ṣe si wọn bi ti awọn ara Midiani; Bi ti Sisera, bi ti Jabini, li odò Kisoni.
10 Ti o ṣegbe ni Endori: nwọn dabi ãtan fun ilẹ.
11 Ṣe awọn ọlọla wọn bi Orebu, ati bi Seebu: nitõtọ, gbogbo awọn ijoye wọn bi Seba, ati bi Salmunna.
12 Ẹniti o wipe, Ẹ jẹ ki a gbà ile Ọlọrun fun ara wa ni iní.
13 Ọlọrun mi, ṣe wọn bi kẹkẹ́; bí àgékù pòròpórò níwájú afẹ́fẹ́.
14 Bi iná ti jó igi, ati bi ọwọ́-iná ti imu awọn òke nla joná;
15 Nítorí náà, fi ìjì rẹ ṣe inúnibíni sí wọn,kí o sì fi ìjì rẹ dẹ́rù ba wọn.
16 Fi ìtìjú kún ojú wọn; ki nwọn ki o le ma wá orukọ rẹ, Oluwa.
17 Jẹ ki nwọn ki o dãmu, ki nwọn ki o si dãmu lailai; nitõtọ, jẹ ki oju ki o tì wọn, ki nwọn ki o si ṣègbé.
18 Kí àwọn ènìyàn lè mọ̀ pé ìwọ, ẹni tí orúkọ rẹ̀ ń jẹ́ Jèhófà, ni Ọ̀gá Ògo lórí gbogbo ayé.

**ORI 84**

1 (Fun olori akọrin ti Gittiti, Orin Dafidi fun awọn ọmọ Kora.) Bawo ni agọ rẹ ti li ewà, Oluwa awọn ọmọ-ogun!
.
3 Nitõtọ, ologoṣẹ ti ri ile, ati alapagbe si ti ri itẹ fun ara rẹ̀, nibiti o le tẹ́ awọn ọmọ rẹ̀ si, ani pẹpẹ rẹ, Oluwa awọn ọmọ-ogun, Ọba mi, ati Ọlọrun mi.
4 Ibukún ni fun awọn ti ngbe inu ile rẹ: nwọn o si ma yìn ọ. Sela.
5 Ibukún ni fun ọkunrin na ti agbara rẹ̀ mbẹ lara rẹ; li ọkàn ẹniti ọ̀na wọn wà.
6 Ẹniti o nkọja lọ li afonifoji Baca sọ ọ kanga; òjò tún kún inú adágún omi.
7 Nwọn nlọ lati ipá de ipá, olukuluku wọn ni Sioni farahan niwaju Ọlọrun.
8 Oluwa Ọlọrun awọn ọmọ-ogun, gbọ́ adura mi: fi eti silẹ, Ọlọrun Jakobu. Sela.
9 Kiyesi i, Ọlọrun asà wa, ki o si wò oju ẹni-àmi-ororo rẹ.
10 Nitoripe ọjọ kan ninu agbala rẹ san jù ẹgbẹrun lọ. Èmi ìbá kúkú jẹ́ olùṣọ́nà ní ilé Ọlọ́run mi ju láti máa gbé inú àgọ́ ìkà.
11 Nitori Oluwa Ọlọrun li õrun ati asà: Oluwa yio fi ore-ọfẹ ati ogo fun: kò si ohun rere ti yio fawọ́ awọn ti nrin dede.
12 Oluwa awọn ọmọ-ogun, ibukún ni fun ọkunrin na ti o gbẹkẹle ọ.

**ORI 85**

1 (Si olori akọrin, Psalmu fun awọn ọmọ Kora.) OLUWA,
iwọ ti ṣe ojurere si ilẹ rẹ: iwọ ti mu igbekun Jakobu pada
wá.
2 Iwọ ti dari aiṣedede awọn enia rẹ jì, iwọ ti bò gbogbo ẹ̀ṣẹ
wọn mọlẹ. Sela.
3 Iwọ ti mu gbogbo ibinu rẹ kuro: iwọ ti yipada kuro ninu
imuna ibinu rẹ.
4 Yi wa pada, Ọlọrun igbala wa, ki o si mu ibinu rẹ si wa
ki o dá.
5 Iwọ o ha binu si wa lailai bi? iwọ o ha fa ibinu rẹ jade lati
irandiran bi?
6 Iwọ kì yio ha tun sọji wa: ki awọn enia rẹ ki o le ma yọ̀ si
ọ?
7 Fi ãnu rẹ hàn wa, Oluwa, ki o si fun wa ni igbala rẹ.
8 Emi o gbọ́ ohun ti Ọlọrun Oluwa yio wi: nitoriti yio sọ
alafia si awọn enia rẹ̀, ati si awọn enia mimọ́ rẹ̀: ṣugbọn ki
nwọn ki o máṣe pada si wère.
9 Nitõtọ igbala rẹ̀ sunmọ awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀; ki ogo ki o le
ma gbe ni ile wa.
10 Anu ati otitọ pade ara wọn; ododo ati alafia ti fi ẹnu ko
ara wọn li ẹnu.
11 Otitọ yio hù jade lati ilẹ wá; ododo yio si boju wo isalẹ
lati ọrun wá.
12 Nitõtọ, Oluwa yio fi eyiti o dara fun; ilẹ̀ wa yóò sì mú
èso rẹ̀ wá.
13 Ododo yio ṣaju rẹ̀; Yóo sì fi wa sí ọ̀nà ìṣísẹ̀ rẹ̀.

**ORI 86**

1 (Adura Dafidi.) Oluwa, tẹ eti rẹ silẹ, gbọ́ temi: nitori
talaka ati alaini li emi.
2 Pa ọkàn mi mọ́; nitori mimọ́ li emi: Ọlọrun mi, gbà iranṣẹ
rẹ ti o gbẹkẹle ọ.
3 Ṣãnu fun mi, Oluwa: nitoriti emi nsọkun si ọ lojojumọ.
4 Mu ọkàn iranṣẹ rẹ yọ̀: nitori iwọ, Oluwa, li emi o gbe
ọkàn mi soke si.
5 Nitori iwọ, Oluwa, ṣeun, o si mura lati dariji; ati li anu
pipọ fun gbogbo awọn ti npè ọ.
6 Oluwa, fi eti si adura mi; kí o sì fetí sí ohùn ẹ̀bẹ̀ mi.
7 Li ọjọ ipọnju mi emi o kepè ọ: nitori iwọ o da mi lohùn.
8 Kò si ẹnikan ti o dabi rẹ ninu awọn oriṣa; bẽni kò si iṣẹ
kan ti o dabi iṣẹ rẹ.
9 Gbogbo orilẹ-ède ti iwọ ti dá ni yio wá, nwọn o si sìn
niwaju rẹ, Oluwa; emi o si ma yìn orukọ rẹ logo.
10 Nitoripe iwọ tobi, iwọ si nṣe ohun iyanu: iwọ nikanṣoṣo
li Ọlọrun.
11 Kọ́ mi li ọ̀na rẹ, Oluwa; Emi o ma rin ninu otito re: so
okan mi po lati beru oruko Re.
12 Emi o ma yìn ọ, Oluwa Ọlọrun mi, pẹlu gbogbo aiya mi:
emi o si ma yìn orukọ rẹ logo lailai.
13 Nitoripe nla li ãnu rẹ si mi: iwọ si ti gbà ọkàn mi lọwọ
isà-okú ni isalẹ.
14 Ọlọ́run, àwọn agbéraga dìde sí mi,àti ìjọ ènìyàn ìkà ti
wá ọkàn mi; emi kò si gbé ọ ka iwaju wọn.
15 Ṣugbọn iwọ, Oluwa, li Ọlọrun ti o kún fun ãnu, ati
olore-ọfẹ, oni ipamọra, ti o si pọ̀ li ãnu ati otitọ.
16 Iwọ yipada si mi, ki o si ṣãnu fun mi; fi agbara rẹ fun
iranṣẹ rẹ, ki o si gba ọmọ iranṣẹbinrin rẹ là.
17 Fi àmi kan hàn mi fun rere; ki awọn ti o korira mi ki o le
ri i, ki oju ki o si tì wọn: nitoriti iwọ, Oluwa, li o ti ràn mi
lọwọ, iwọ si tù mi ninu.

**ORI 87**

1 (Orin Dafidi tabi Orin fun awọn ọmọ Kora.) ipilẹ rẹ̀ mbẹ
lori awọn òke mimọ́.
2 Oluwa fẹ ibode Sioni jù gbogbo ibugbe Jakobu lọ.
3 Ohun ogo li a nsọ nipa rẹ, iwọ ilu Ọlọrun. Sela.
4 N óo dárúkọ Rahabu ati Babeli fún àwọn tí wọ́n mọ̀ mí.
Ibẹ̀ ni wọ́n bí ọkùnrin yìí.
5 Ati ni Sioni li a o wi pe, Eyi ati ọkunrin na li a bi ninu rẹ̀:
ati Ọga-ogo tikararẹ̀ ni yio fi idi rẹ̀ mulẹ.
6 OLUWA yio si kà, nigbati o ba kọwe awọn enia, pe, nibẹ
li a bí ọkunrin yi. Sela.
7 Ati awọn akọrin, ati awọn ti nmu ohun-elo, yio wà nibẹ̀:
gbogbo orisun mi mbẹ ninu rẹ.

**ORI 88**

1 (Orin tabi Psalmu fun awọn ọmọ Kora, si olori olorin
Mahalati Leannoti, Maskil ti Hemani, ara Esra.) OLUWA
Ọlọrun igbala mi, emi ti kigbe tọ̀sán ati loru niwaju rẹ.
2 Jẹ ki adura mi ki o wá siwaju rẹ: dẹ eti rẹ si igbe mi;
3 Nitoripe ọkàn mi kún fun ipọnju;
4 A kà mi pẹlu awọn ti o sọkalẹ lọ sinu iho: emi dabi
ọkunrin ti kò li agbara.
5 Omnira ninu okú, bi awọn ti a pa ti o dubulẹ ni isà-okú, ti
iwọ kò ranti mọ́: a si ke wọn kuro li ọwọ́ rẹ.
6 Iwọ ti fi mi sinu ihò isale, ninu òkunkun, ninu ọgbun.
7 Ibinu rẹ le lori mi, iwọ si ti fi gbogbo riru omi rẹ pọ́n mi
loju. Sela.
8 Iwọ ti mu ojulumọ mi jìna si mi; iwọ ti sọ mi di irira fun
wọn: a sé mi mọ́, emi kò si le jade.
9 Oju mi ṣọ̀fọ nitori ipọnju: Oluwa, li ojojumọ́ li emi ti
kepè ọ, mo ti na ọwọ́ mi si ọ.
10 Iwọ o ha fi iṣẹ iyanu hàn fun okú bi? awọn okú yio dide
ki nwọn si yìn ọ? Sela.
11 A ha le ma kede iṣeun-ifẹ rẹ ni isà-okú bi? tabi otitọ rẹ
ni iparun?
12 A ha le mọ̀ iṣẹ-iyanu rẹ li òkunkun bi? ati ododo rẹ ni
ilẹ igbagbe?
13 Ṣugbọn iwọ li emi kigbe pè, Oluwa; ati li owurọ̀ adura
mi yio dojukọ rẹ.
14 Oluwa, ẽṣe ti iwọ fi ta ọkàn mi nù? ẽṣe ti iwọ fi pa oju
rẹ mọ́ kuro lara mi?
15 A pọ́n mi loju, mo si mura lati kú lati igba ewe mi wá:
nigbati mo njìyà ẹ̀ru rẹ, aiya mi si.
16 Ibinu rẹ kikan bori mi; ẹ̀ru rẹ ti ke mi kuro.
17 Wọ́n wá yí mi ká lójoojúmọ́ bí omi; nwọn yi mi ká jọ.
18 Olufẹ ati ọrẹ́ ni iwọ ti mu jina si mi, ati awọn ojulumọ
mi sinu òkunkun.

**ORI 89**

1 (Maskil ti Etani ara Esra.) Emi o ma kọrin ãnu Oluwa
lailai: ẹnu mi li emi o fi ma fi otitọ rẹ hàn lati irandiran.
2 Nitori ti mo ti wipe, Anu li a o gbé ró titi lai: otitọ rẹ ni
iwọ o fi idi li ọrun.
3 Emi ti ba awọn ayanfẹ mi dá majẹmu, mo ti bura fun
Dafidi iranṣẹ mi.

4 Iru-ọmọ rẹ li emi o fi idi mulẹ lailai, emi o si gbé itẹ rẹ ró
titi de irandiran. Sela.
5 Awọn ọrun yio si ma yìn iṣẹ iyanu rẹ, Oluwa: otitọ rẹ
pẹlu ninu ijọ enia mimọ́.
6 Nitoripe tani li ọrun li a le fi wé Oluwa? Tani ninu awọn
ọmọ alagbara ti a le fi wé OLUWA?
7 Ọlọrun li o yẹ li ẹ̀ru pipọ ni ijọ enia mimọ́, ati lati bu ọla
fun gbogbo awọn ti o yi i ka.
8 Oluwa Ọlọrun awọn ọmọ-ogun, tani Oluwa alagbara bi
iwọ? tabi si otitọ rẹ yi ọ ka?
9 Iwọ li o nṣe akoso riru omi okun: nigbati riru omi rẹ̀ ba
dide, iwọ mu wọn dakẹ.
10 Iwọ ti fọ Rahabu tũtu, bi ẹniti a pa; iwọ ti fi apá agbara
rẹ tú awọn ọta rẹ ká.
11 Tirẹ li ọrun, aiye pẹlu jẹ tirẹ: niti aiye ati ẹ̀kún rẹ̀, iwọ li
o ti fi ipilẹ wọn sọlẹ.
12 Ariwa ati gusu ni iwọ li o da wọn: Tabori ati Hermoni
yio ma yọ̀ li orukọ rẹ.
13 Iwọ li apá agbara: agbara li ọwọ́ rẹ, giga si li ọwọ́ ọtún
rẹ.
14 Otitọ ati idajọ ni ibujoko itẹ́ rẹ: ãnu ati otitọ yio lọ
siwaju rẹ.
15 Ibukún ni fun awọn enia ti o mọ̀ iró ayọ̀: nwọn o rìn,
Oluwa, ninu imọlẹ oju rẹ.
16 Li orukọ rẹ ni nwọn o ma yọ̀ li ọjọ gbogbo: ati ninu
ododo rẹ li a o gbé wọn ga.
17 Nitoripe iwọ li ogo agbara wọn: ati ninu ojurere rẹ li a o
gbé iwo wa ga.
18 Nitoripe Oluwa li odi wa; + Ẹni Mímọ́ Ísírẹ̀lì sì ni ọba
wa.
19 Nigbana ni iwọ sọ̀rọ li ojuran fun Ẹni-mimọ́ rẹ, o si
wipe, Emi ti fi iranlọwọ le ẹniti o li agbara; Mo ti gbé ẹni tí
a yàn nínú àwọn ènìyàn ga.
20 Emi ti ri Dafidi iranṣẹ mi; ororo mimọ́ mi ni mo fi yà a
si:
21 Pẹlu ẹniti a o fi ọwọ́ mi mulẹ: apá mi pẹlu yio si mu u le.
22 Ọtá kì yio bère lọwọ rẹ̀; bẹ̃ni ọmọ ìwa-buburu ni yio
pọ́n ọ loju.
23 Emi o si lu awọn ọta rẹ̀ lulẹ niwaju rẹ̀, emi o si yọ awọn
ti o korira rẹ̀ li iyọnu.
24 Ṣugbọn otitọ mi ati ãnu mi yio wà pẹlu rẹ̀: ati li orukọ
mi li a o gbé iwo rẹ̀ ga.
25 Emi o fi ọwọ́ rẹ̀ le inu okun pẹlu, ati ọwọ́ ọtún rẹ̀ sinu
awọn odò.
26 On o kigbe pè mi pe, Iwọ ni baba mi, Ọlọrun mi, ati
apata igbala mi.
27 Emi o si fi i ṣe akọbi mi, ti o ga jù awọn ọba aiye lọ.
28 Anu mi li emi o pa a mọ́ lailai, ati majẹmu mi yio duro
ṣinṣin pẹlu rẹ̀.
29 Iru-ọmọ rẹ̀ pẹlu li emi o mu ki o duro lailai, ati itẹ́ rẹ̀ bi
ọjọ ọrun.
30 Bi awọn ọmọ rẹ̀ ba kọ̀ ofin mi silẹ, ti nwọn kò si rìn
ninu idajọ mi;
31 Bi nwọn ba ṣẹ̀ ilana mi, ti nwọn kò si pa ofin mi mọ́;
32 Nigbana li emi o fi ọpá bẹ irekọja wọn wò, ati ẹ̀ṣẹ wọn
pẹlu paṣan.
33 Ṣugbọn ãnu mi li emi kì yio gbà lọwọ rẹ̀ patapata, bẹ̃li
emi kì yio jẹ ki otitọ mi ki o yẹ̀.
34 Majẹmu mi li emi kì yio dà, bẹ̃li emi kì yio yi ohun ti o
ti ète mi jade pada.
35 Lẹ̃kanṣoṣo ni mo ti fi ìwa-mimọ́ mi bura pe emi kì yio
purọ fun Dafidi.
36 Iru-ọmọ rẹ̀ yio duro lailai, ati itẹ́ rẹ̀ bi õrun niwaju mi.
37 A o fi idi rẹ mulẹ lailai bi oṣupa, ati bi ẹlẹri otitọ li ọrun.
Sela.
38 Ṣugbọn iwọ ti kọ̀, iwọ si korira, iwọ ti binu si ẹni-àmì-
ororo rẹ.
39 Iwọ ti da majẹmu iranṣẹ rẹ di ofo: iwọ ti sọ ade rẹ̀ di
alaimọ́ nipa sisọ ọ lulẹ.
40 Iwọ ti wó gbogbo odi rẹ̀; iwọ ti sọ ibi giga rẹ̀ di ahoro.
41 Gbogbo awọn ti nkọja li ọ̀na ni ijẹ rẹ̀: ẹ̀gan li on fun
awọn aladugbo rẹ̀.
42 Iwọ ti gbe ọwọ ọtún awọn ọta rẹ̀ soke; iwọ ti mu
gbogbo awọn ọta rẹ̀ yọ̀.
43 Iwọ ti yi oju idà rẹ pada pẹlu, iwọ kò si mu u duro li oju
ogun.
44 Iwọ ti mu ogo rẹ̀ dopin, iwọ si ti wó itẹ́ rẹ̀ silẹ si ilẹ.
45 Ọjọ ewe rẹ̀ ni iwọ ti kuru: iwọ ti fi itiju bò o. Sela.
46 Yóo ti pẹ́ tó, OLUWA? iwọ o ha fi ara rẹ pamọ lailai?
ibinu rẹ yio ha jó bi iná?
47 Ranti bi akokò mi ti kuru to: ẽṣe ti iwọ ṣe gbogbo enia
lasan?
48 Ọkunrin wo li ẹniti o wà lãye, ti kì yio si ri ikú? yio ha
gbà ọkàn rẹ̀ lọwọ isa-okú bi? Sela.
49 Oluwa, nibo ni iṣeun-ifẹ rẹ iṣaju wà, ti iwọ ti bura fun
Dafidi ninu otitọ rẹ?
50 Oluwa, ranti ẹ̀gan awọn iranṣẹ rẹ; bí mo ṣe ń ru ẹ̀gàn
gbogbo àwọn alágbára ńlá;
51 Eyiti awọn ọta rẹ ti gàn, Oluwa; nípa èyí tí wọ́n fi kẹ́gàn
ìṣísẹ̀ ẹni àmì òróró rẹ.
52 Olubukún li Oluwa lailai. Amin, Amin.

**ORI 90**

1 (Àdúrà Mósè ènìyàn Ọlọ́run.) Olúwa, ìwọ ti jẹ́ ibùgbé wa
láti ìrandíran.
2 Ki a to bi awọn oke nla, tabi ti iwọ ti dá aiye on aiye, ani
lati aiyeraiye, iwọ li Ọlọrun.
3 Iwọ sọ enia di iparun; o si wipe, Pada, ẹnyin ọmọ enia.
4 Nitoripe ẹgbẹrun ọdun li oju rẹ dabi ana nigbati o kọja,
ati bi iṣọ li oru.
5 Iwọ kó wọn lọ bi ẹnipe omi-omi; nwọn dabi orun: li
owurọ̀ nwọn dabi koriko ti o hù soke.
6 Li owurọ̀ o ma gbilẹ, o si dàgba; li alẹ a ke e lulẹ, a si rọ.
7 Nitoripe a ti run nipa ibinu rẹ, ati nipa ibinu rẹ li a daamu.
8 Iwọ ti gbé ẹ̀ṣẹ wa ka iwaju rẹ, ati ẹ̀ṣẹ ìkọkọ wa si imọlẹ
oju rẹ.
9 Nitoripe gbogbo ọjọ wa ti kọja ninu ibinu rẹ: awa lo ọdun
wa bi itan ti a sọ.
10 Ọjọ́ ọdún wa jẹ́ aadọrin ọdún; bí ó bá sì jẹ́ pé nípa
agbára tí wọ́n fi jẹ́ ọgọ́rin ọdún, ṣùgbọ́n agbára wọn jẹ́
làálàá àti ìbànújẹ́; nítorí a tètè ké e kúrò, a sì fò læ.
11 Tali o mọ̀ agbara ibinu rẹ? ani gẹgẹ bi ẹ̀ru rẹ, bẹ̃li ibinu
rẹ ri.
12 Nítorí náà kọ́ wa láti máa ka iye ọjọ́ wa,kí a lè máa fi
ọkàn wa sílò fún ọgbọ́n.
13 Padà, OLUWA, yóò ti pẹ́ tó? ki o si jẹ ki o ronupiwada
nitori awọn iranṣẹ rẹ.
14 Iwọ fi ãnu rẹ tẹ́ wa lọrùn ni kutukutu; kí a lè máa yọ̀ kí
inú wa sì dùn ní gbogbo ọjọ́ wa.
15 Mu wa yọ̀ gẹgẹ bi ọjọ́ ti iwọ ti pọ́n wa loju, ati ọdun
ninu eyiti awa ti ri ibi.
16 Jẹ ki iṣẹ rẹ ki o farahàn fun awọn iranṣẹ rẹ, ati ogo rẹ
fun awọn ọmọ wọn.

17 Ki o si jẹ ki ẹwà OLUWA Ọlọrun wa ki o wà lara wa: ki iwọ ki o si fi idi iṣẹ́ ọwọ́ wa le lori wa; nitõtọ, iṣẹ ọwọ́ wa ni iwọ fi idi rẹ̀ mulẹ.

**ORI 91**

1 Ẹniti o ngbe ibi ìkọkọ Ọga-ogo ni yio ma gbe labẹ ojiji Olodumare.
2 Emi o wi niti Oluwa pe, On ni àbo mi ati odi mi: Ọlọrun mi; ninu re li emi o gbekele.
3 Nitõtọ on o gbà ọ lọwọ okùn apẹyẹ, ati lọwọ ajakalẹ-àrun buburu.
4 On o fi iyẹ́ rẹ̀ bò ọ, ati labẹ iyẹ́ iyẹ́ rẹ̀ ni iwọ o gbẹkẹle: otitọ rẹ̀ ni yio ṣe asà ati apata rẹ.
5 Iwọ kò gbọdọ bẹ̀ru nitori ẹ̀ru li oru; tabi fun ofa ti nfò li ọsan;
6 Tabi fun ajakalẹ-àrun ti nrìn li òkunkun; tabi fun iparun ti nparun li ọsangangan.
7. Ẹgbẹrun yio ṣubu ni ẹgbẹ rẹ, ati ẹgbawa li ọwọ́ ọtún rẹ; ṣugbọn kì yio sunmọ ọ.
8 Kiki oju rẹ ni iwọ o fi ri, ti iwọ o si ma ri ère enia buburu.
9 Nitoripe iwọ ti fi Oluwa, ti iṣe ààbò mi, ani Ọga-ogo julọ, ni ibujoko rẹ;
10 Kò sí ibi kan tí yóo dé bá ọ,bẹ̀ẹ̀ ni àjàkálẹ̀ àrùn kan kò ní súnmọ́ ilé rẹ.
11 Nitoripe on o fi aṣẹ fun awọn angẹli rẹ̀ nitori rẹ, lati pa ọ mọ́ li ọ̀na rẹ gbogbo.
12 Nwọn o si gbé ọ soke li ọwọ́ wọn, ki iwọ ki o má ba fi ẹsẹ rẹ fọ́ okuta.
13 Iwọ o tẹ kiniun ati paramọlẹ mọlẹ: ẹgbọrọ kiniun ati dragoni ni iwọ o fi ẹsẹ tẹ̀ mọlẹ.
14 Nitoriti o ti fi ifẹ rẹ̀ le mi, nitorina li emi o ṣe gbà a: emi o gbe e leke, nitoriti o mọ̀ orukọ mi.
15 On o kepè mi, emi o si da a lohùn: emi o wà pẹlu rẹ̀ ninu ipọnju; Emi o gbà a, emi o si bu ọla fun u.
16 Emi o fi ẹmi gigùn tẹ́ ẹ lọrun, emi o si fi igbala mi hàn a.

**ORI 92**

1 (Orin Dafidi tabi Orin fun ọjọ isimi.) O dara lati ma fi ọpẹ fun Oluwa, ati lati kọrin iyìn si orukọ rẹ, Ọga-ogo julọ.
2 Lati ma fi iṣeun-ifẹ rẹ hàn li owurọ̀, ati otitọ rẹ li oru;
3 Lori ohun-èlo okùn mẹwa, ati lara ohun-elo orin; lórí háàpù pÆlú ìró olórin.
4 Nitoripe iwọ, Oluwa, ti mu mi yọ̀ nipa iṣẹ rẹ: emi o ma ṣogo ninu iṣẹ ọwọ́ rẹ.
5 Oluwa, iṣẹ rẹ ti tobi to! ìrònú rẹ sì jinlẹ̀ gidigidi.
6 Aṣiwere enia kò mọ̀; bẹni aṣiwere ko ye eyi.
7 Nigbati enia buburu ba rú bi koriko, ati nigbati gbogbo awọn onisẹ ẹ̀ṣẹ ba gbilẹ; o jẹ pe a o pa wọn run lailai.
8 Ṣugbọn iwọ, Oluwa, li Ọga-ogo lailai.
9 Nitori kiyesi i, awọn ọta rẹ, Oluwa, nitori, kiyesi i, awọn ọta rẹ yio ṣegbe; gbogbo awọn onisẹ ẹ̀ṣẹ li ao tú ká.
10 Ṣugbọn iwo mi ni iwọ o gbega bi iwo agbado: a o fi oróro titun yà mi si.
11 Oju mi pẹlu yio ri ifẹ mi lara awọn ọta mi, eti mi yio si gbọ́ ifẹ awọn enia buburu ti o dide si mi.
12 Olódodo yóò gbilẹ̀ bí igi ọ̀pẹ: yóò dàgbà bí igi kedari ní Lẹbanoni.
13 Àwọn tí a gbìn sí ilé OLUWA yóo gbilẹ̀ ní àgbàlá Ọlọrun wa.
14 Nwọn o si so eso sibẹ li ọjọ ogbó; nwọn o sanra nwọn o si gbilẹ;
15 Lati fi hàn pe, olododo li Oluwa: on li apata mi, kò si si aiṣododo ninu rẹ̀.

**ORI 93**

1 OLUWA jọba, ọlanla li a fi wọ̀ ọ; Oluwa fi agbara wọ̀, o si fi àmure di ara rẹ̀: a si fi idi aiye mulẹ, ti a kò le ṣi.
2 A ti fi idi itẹ́ rẹ kalẹ lati igba atijọ: iwọ ti wa lati aiyeraiye.
3 Awọn iṣan omi ti gbe soke, Oluwa, iṣan-omi ti gbe ohùn wọn soke; ìkún omi gbé ìgbì wọn sókè.
4 Oluwa li o ga ju ariwo omi pip9 lo, ani ju riru omi nla lo.
5 Ẹri rẹ daju gidigidi: ìwa-mimọ́ li o yẹ fun ile rẹ, Oluwa, lailai.

**ORI 94**

1 OLUWA Ọlọrun, ti ẹni ti ẹ̀san wà; Ọlọ́run, ẹni tí ẹ̀san wà lọ́dọ̀, fi ara rẹ hàn.
2 Gbé ara rẹ soke, iwọ onidajọ aiye: san ère fun awọn agberaga.
3 Oluwa, yio ti pẹ to ti awọn enia buburu, yio ti pẹ to ti awọn enia buburu yio ti ma bori?
4 Yóo ti pẹ́ tó tí wọn óo máa sọ̀rọ̀, tí wọn yóo sì máa sọ ohun líle? ati gbogbo awọn onisẹ ẹ̀ṣẹ nṣogo?
5 Nwọn fọ́ awọn enia rẹ tũtu, Oluwa, nwọn si pọ́n ini rẹ loju.
6 Nwọn pa opó ati alejò, nwọn si pa alainibaba.
7 Ṣugbọn nwọn wipe, Oluwa kì yio ri, bẽni Ọlọrun Jakobu kì yio kà a si.
8 Ki oye, ẹnyin aṣiwere lãrin awọn enia: ati ẹnyin aṣiwere, nigbawo li ẹnyin o gbọ́n?
9 Ẹniti o gbìn etí, kì yio ha gbọ́ bi? ẹniti o mọ oju, on kì yio ha ri?
10 Ẹniti o mba awọn keferi wi, on kì yio ha ibawi bi? ẹniti o kọ́ enia ni ìmọ, on kì yio ha mọ̀ bi?
11 Oluwa mọ̀ ìro inu enia pe, asan ni nwọn.
12 Ibukún ni fun ọkunrin na ti iwọ nà, Oluwa, ti iwọ si kọ́ ọ lati inu ofin rẹ wá;
13 Ki iwọ ki o le fun u ni isimi kuro li ọjọ ipọnju, titi a o fi gbẹ iho fun enia buburu.
14 Nitori Oluwa kì yio kọ̀ awọn enia rẹ̀ nù, bẽni kì yio kọ̀ ini rẹ̀ silẹ.
15 Ṣugbọn idajọ yio pada si ododo: gbogbo awọn oniduro-ṣinṣin li aiya yio si ma tọ̀ ọ lẹhin.
16 Tani yio dide fun mi si awọn oluṣe buburu? tabi tani yio dide fun mi si awọn onisẹ ẹ̀ṣẹ?
17 Bikoṣepe OLUWA ni oluranlọwọ mi, ọkàn mi ti fẹrẹ joko ni idakẹjẹ.
18 Nigbati mo wipe, Ẹsẹ mi yọ; ãnu rẹ, Oluwa, gbe mi soke.
19 Ninu ọ̀pọlọpọ ìro inu mi ninu mi itunu rẹ dùn ọkàn mi.
20 Ìtẹ ẹ̀ṣẹ̀ ha ha ní ìrẹ́pọ̀ pẹ̀lú rẹ,tí ó fi òfin dá ẹ̀ṣẹ̀?
21 Nwọn ko ara wọn jọ si ọkàn olododo, nwọn si da ẹ̀jẹ alaiṣẹ̀ lẹbi.
22 Ṣugbọn OLUWA li àbo mi; Ọlọrun mi si ni apata àbo mi.
23 On o si mu ẹ̀ṣẹ ara wọn wá sori wọn, yio si ke wọn kuro ninu ìwa-buburu wọn; nitõtọ, OLUWA Ọlọrun wa yio ke wọn kuro.

**ORI 95**

1 Ẹ wá, ẹ jẹ ki a kọrin si Oluwa: ẹ jẹ ki a hó ayọ̀ si apata igbala wa.

.

3 Nitori Oluwa li Ọlọrun nla, ati Ọba nla jù gbogbo oriṣa lọ.
4 Li ọwọ́ rẹ̀ ni ibi ibú aiye wà: agbara awọn oke-nla li tirẹ pẹlu.
5 Tirẹ̀ li okun, on li o si ṣe e: ọwọ́ rẹ̀ si mọ iyangbẹ ilẹ.
6 Ẹ wá, ẹ jẹ ki a tẹriba, ki a si tẹriba: ẹ jẹ ki a kunlẹ niwaju Oluwa ẹlẹda wa.
7 Nitori on li Ọlọrun wa; àwa sì jẹ́ ènìyàn pápá oko rẹ̀, àti àgùntàn ọwọ́ rẹ̀. Loni bi ẹnyin ba gbọ ohùn rẹ̀,
8. Ẹ máṣe sé ọkàn nyin le, bi ninu imunibinu, ati bi li ọjọ idanwo ni ijù.
9 Nigbati awọn baba nyin dan mi wò, ti nwọn dan mi wò, ti nwọn si ri iṣẹ mi.
10 Ogoji ọdún ni mo fi banujẹ si iran yi, mo si wipe, Awọn enia ti o ṣina li ọkàn wọn ni, nwọn kò si mọ̀ ọna mi.
11 Àwọn tí mo búra fún ní ìbínú mi pé wọn kì yóò wọ inú ìsinmi mi.

**ORI 96**

1 Ẹ kọ orin titun si Oluwa: ẹ kọrin si Oluwa, gbogbo aiye.
2 Kọrin si Oluwa, fi ibukún fun orukọ rẹ̀; ma fi igbala rẹ̀ hàn lati ọjọ de ọjọ.
3 Ẹ kéde ògo rẹ̀ láàrin àwọn orílẹ̀-èdè,ẹ sọ iṣẹ́ ìyanu rẹ̀ láàrin gbogbo eniyan.
4 Nitoripe Oluwa tobi, o si ni iyìn pipọ̀: on li o si ni ibẹ̀ru jù gbogbo oriṣa lọ.
5 Nitoripe oriṣa li gbogbo oriṣa awọn orilẹ-ède: ṣugbọn Oluwa li o da ọrun.
6 Ọlá ati ọlanla mbẹ niwaju rẹ̀: agbara ati ẹwà mbẹ ninu ibi mimọ́ rẹ̀.
7 Ẹ fi fun Oluwa, ẹnyin ibatan enia, ẹ fi ogo ati agbara fun Oluwa.
8 Ẹ fi ogo fun Oluwa ti o tọ si orukọ rẹ̀: mu ọrẹ wá, ki ẹ si wá si agbala rẹ̀.
9 Ẹ sin Oluwa ninu ẹwà ìwa-mimọ́: ẹ bẹ̀ru niwaju rẹ̀, gbogbo aiye.
10 Sọ lãrin awọn keferi pe, Oluwa jọba: a o si fi idi aiye mulẹ ti kì yio si ṣipò pada: yio ṣe idajọ awọn enia li ododo.
11 Jẹ ki awọn ọrun ki o yọ̀, si jẹ ki aiye ki o yọ̀; jẹ ki okun ki o hó, ati ẹkún rẹ̀.
12 Jẹ ki oko ki o yọ̀, ati ohun gbogbo ti mbẹ ninu rẹ̀: nigbana ni gbogbo igi igbó yio yọ̀
13 Niwaju Oluwa: nitoriti o mbọ̀, nitoriti o mbọ̀ wá ṣe idajọ aiye: yio fi ododo ṣe idajọ aiye, ati awọn enia pẹlu otitọ rẹ̀.

**ORI 97**

1 OLUWA jọba; kí ayé yọ̀; jẹ ki ọ̀pọlọpọ erekuṣu ki o yọ̀ si.
2 Awọsanma ati òkunkun yi i ka: ododo ati idajọ ni ibujoko itẹ́ rẹ̀.
3 Iná ń lọ siwaju rẹ̀, o si jo awọn ọta rẹ̀ run yikakiri.
4 mànamána rẹ̀ tan imọlẹ si aiye: aiye ri, o si warìri.
5 Awọn òke na yọ́ bi ida niwaju Oluwa, niwaju Oluwa gbogbo aiye.
6 Awọn ọrun nsọ ododo rẹ̀, gbogbo enia si ri ogo rẹ̀.
7 Oju ki o tì gbogbo awọn ti nsìn ere fifin, ti nṣogo nipa oriṣa: ẹ sìn i, gbogbo ẹnyin ọlọrun.
8 Sioni gbọ́, o si yọ̀; awọn ọmọbinrin Juda si yọ̀ nitori idajọ rẹ, Oluwa.
9 Nitoripe iwọ, Oluwa, li o ga jù gbogbo aiye lọ: a gbé ọ ga jù gbogbo oriṣa lọ.
10 Ẹnyin ti o fẹ Oluwa, ẹ korira ibi: o pa ọkàn awọn enia mimọ́ rẹ̀ mọ́; o gbà wọn lọwọ awọn enia buburu.
11 A gbìn ìmọ́lẹ̀ fún olódodo,àti inú dídùn fún àwọn olódodo.
12 Ẹ yọ̀ ninu Oluwa, ẹnyin olododo; kí ẹ sì máa dúpẹ́ ní ìrántí ìjẹ́mímọ́ rẹ̀.

**ORI 98**

1 (A Psalm.) Ẹ kọ orin titun si Oluwa; nitoriti o ti ṣe ohun iyanu: ọwọ ọtún rẹ̀, ati apa mimọ́ rẹ̀ li o ti ri iṣẹgun gbà.
2 Oluwa ti fi igbala rẹ̀ hàn: ododo rẹ̀ li o ti fi han gbangba li oju awọn keferi.
3 O ti ranti ãnu rẹ̀ ati otitọ rẹ̀ si ile Israeli: gbogbo opin aiye ti ri igbala Ọlọrun wa.
4 Ẹ ho iho ayọ̀ si Oluwa, gbogbo aiye: ẹ hó kikan, ki ẹ si yọ̀, ki ẹ si kọrin iyìn.
5 Kọrin si Oluwa pẹlu duru; pÆlú dùùrù, àti ohùn páàmù.
6 Pẹ̀lú ìpè àti ìró fèrè,ẹ hó ìhó ayọ̀ níwájú Olúwa Ọba.
7 Jẹ ki okun ki o hó, ati ẹkún rẹ̀; aiye, ati awọn ti ngbe inu rẹ̀.
8 Jẹ ki iṣan-omi ki o pàtẹwọ wọn: jẹ ki awọn oke kékèké ki o yọ̀ pọ̀
9 Niwaju OLUWA; nitoriti o mbọ̀ wá ṣe idajọ aiye: ododo li on o fi ṣe idajọ aiye, ati awọn enia pẹlu ododo.

**ORI 99**

1 OLUWA jọba; jẹ ki awọn enia ki o warìri: o joko lãrin awọn kerubu; kí ilẹ̀ mì tìtì.
2 Oluwa tobi ni Sioni; ó sì ga ju gbogbo ènìyàn lọ.
3 Jẹ ki nwọn ki o yìn orukọ nla ati ẹ̀ru rẹ; nitori mimọ́ ni.
4 Agbara ọba pẹlu fẹ idajọ; iwọ fi idi otitọ mulẹ, iwọ nṣe idajọ ati ododo ni Jakobu.
5 Ẹ gbé Oluwa Ọlọrun wa ga, ki ẹ si sìn ni apoti itisẹ rẹ̀; nitori mimọ́ ni.
6 Mose ati Aaroni ninu awọn alufa rẹ̀, ati Samueli ninu awọn ti npè orukọ rẹ̀; nwọn kepè OLUWA, o si da wọn lohùn.
7 O sọ̀rọ fun wọn ninu ọwọ̀n awọsanma: nwọn pa ẹri rẹ̀ mọ́, ati ìlana ti o fi fun wọn.
8 Iwọ da wọn lohùn, Oluwa Ọlọrun wa: iwọ li Ọlọrun ti o dariji wọn, bi o tilẹ jẹ pe iwọ ti gbẹsan iṣe wọn.
9 Gbé OLUWA Ọlọrun wa ga, kí o sì jọ́sìn ní òkè mímọ́ rẹ̀; nitori mimọ́ ni OLUWA Ọlọrun wa.

**ORI 100**

1 (Orin orin iyin.) Ẹ ho iho ayọ̀ si Oluwa, gbogbo ẹnyin ilẹ.
2 Ẹ fi ayọ̀ sin Oluwa: ẹ wá siwaju rẹ pẹlu orin.
3 Ki ẹnyin ki o mọ̀ pe OLUWA on li Ọlọrun: on li o da wa, kì iṣe awa tikarawa; àwa ni ènìyàn rẹ̀, àti àgùntàn pápá rẹ̀.

.

5 Nitoripe Oluwa dara; ãnu rẹ̀ duro lailai; Òtítọ́ rẹ̀ sì wà títí dé ìran dé ìran.

**ORI 101**

1 (Orin Dafidi.) Emi o ma korin ãnu ati idajọ: Oluwa, si ọ
li emi o ma kọrin.
2 Èmi yóò hùwà ọgbọ́n ní ọ̀nà pípé. Nigbawo ni iwọ o tọ̀
mi wá? Emi o rin laarin ile mi pẹlu ọkàn pipe.
3 Emi kì yio fi ohun buburu si iwaju mi: emi korira iṣẹ
awọn ti o yipada; kì yóò lẹ̀ mọ́ mi.
4 Aiya oniya yio kuro lọdọ mi: emi kì yio mọ̀ enia buburu.
.
6 Oju mi yio wà lara awọn olõtọ ilẹ na, ki nwọn ki o le ma
ba mi gbe: ẹniti o ba rìn li ọ̀na pipé, on o sìn mi.
7 Ẹniti o nṣe ẹ̀tan kì yio gbe inu ile mi: ẹniti o nsọ eke kì
yio duro niwaju mi.
8 Èmi yóò pa gbogbo ènìyàn búburú ilÆ náà run ní
kùtùkùtù. ki emi ki o le ke gbogbo awọn oluṣe buburu kuro
ni ilu Oluwa.

**ORI 102**

1 (Adura olupọnju, nigbati o rẹ̀wẹsi, ti o si dà aroye rẹ̀ silẹ
niwaju Oluwa.) Oluwa, gbọ́ adura mi, si jẹ ki igbe mi ki o
wá si ọdọ rẹ.
2 Máṣe pa oju rẹ mọ́ kuro lọdọ mi li ọjọ ti emi wà ninu
ipọnju; dẹ eti rẹ si mi: li ọjọ ti mo ba pè, da mi lohùn yara.
3 Nitoriti ọjọ mi run bi ẽfin, egungun mi si jóna bi ãro.
4 Aiya mi lù, o si rọ bi koriko; ki emi ki o gbagbe lati jẹ
onjẹ mi.
5 Nitori ohùn kerora mi, egungun mi lẹ̀ mọ́ awọ ara mi.
6 Emi dabi pelikan aginju: emi dabi owiwi aginju.
7 Emi nṣọna, emi si dabi ologoṣẹ nikanṣo li ori ile.
8 Awọn ọta mi ngàn mi li ọjọ gbogbo; ati awọn ti o binu si
mi li a ti bura si mi.
9 Nítorí mo ti jẹ eérú bí oúnjẹ,mo sì ti da ohun mímu mi pọ̀
mọ́ ẹkún.
10 Nitori ibinu ati irunu rẹ: nitoriti iwọ ti gbé mi soke, iwọ
si ti gbe mi mọlẹ.
11 Ọjọ mi dabi ojiji ti o sẹ̀; emi si rọ bi koriko.
12 Ṣugbọn iwọ, Oluwa, ni yio duro lailai; ati iranti rẹ lati
irandiran gbogbo.
13 Iwọ o dide, iwọ o si ṣãnu fun Sioni: nitori akokò lati
ṣãnu fun u, nitõtọ, akokò ti a yàn, de.
14 Nitoripe awọn iranṣẹ rẹ ṣe inudidùn si okuta rẹ̀, nwọn si
ṣe ojurere si erupẹ rẹ̀.
15 Nitorina awọn keferi yio ma bẹ̀ru orukọ Oluwa, ati
gbogbo awọn ọba aiye yio ma bẹ̀ru ogo rẹ.
16 Nigbati Oluwa ba si gbé Sioni ró, yio farahàn ninu ogo
rẹ̀.
17 Yóo ka adura àwọn aláìní sí,kò sì ní gàn adura wọn.
18 Eyi li a o kọ fun iran ti mbọ: ati awọn enia ti a o da yio
ma yìn Oluwa.
19 Nitoriti o ti bojú wo ilẹ lati ibi giga ibi-mimọ́ rẹ wá; lati
ọrun wá ni OLUWA si wò aiye;
20 Lati gbQ irorora ondè; láti tú àwọn tí a yàn fún ikú sílẹ̀;
21 Lati kede orukọ Oluwa ni Sioni, ati iyìn rẹ̀ ni
Jerusalemu;
22 Nigbati awọn enia ba pejọ, ati awọn ijọba, lati sin
Oluwa.
23 Ó sọ agbára mi di aláìlera ní ọ̀nà; ó ké ọjọ́ mi kúrú.
24 Emi wipe, Ọlọrun mi, máṣe mu mi lọ li ãrin ọjọ mi:
ọdun rẹ lati irandiran wá.
25 Lati igba atijọ ni iwọ ti fi ipilẹ aiye sọlẹ: ọrun si ni iṣẹ
ọwọ́ rẹ.
26 Nwọn o ṣegbe, ṣugbọn iwọ o duro: nitõtọ, gbogbo wọn
li o gbó bi aṣọ; bí aṣọ ni ìwọ yóò pààrọ̀ wọn, a ó sì pààrọ̀
wọn.
27 Ṣugbọn bakanna ni iwọ, ati ọdun rẹ kì yio si li opin.
28 Awọn ọmọ iranṣẹ rẹ yio duro, ati irú-ọmọ wọn li a o fi
idi mulẹ niwaju rẹ.

**ORI 103**

1 (Orin Dafidi.) Fi ibukún fun Oluwa, iwọ ọkàn mi: ati
gbogbo ohun ti mbẹ ninu mi, fi ibukún fun orukọ rẹ̀ mimọ́.
2 Fi ibukún fun Oluwa, iwọ ọkàn mi, má si ṣe gbagbe
gbogbo ore rẹ̀;
3 Ẹniti o dari gbogbo aiṣedede rẹ jì; eniti o wo gbogbo arun
re san;
4 Ẹniti o ra ẹmi rẹ pada lọwọ iparun; Ẹniti o fi iṣeun-ifẹ ati
ãnu de ọ li ade;
5 Ẹniti o fi ohun rere tẹ́ ẹnu rẹ lọrùn; tobẽ ti ewe rẹ di titun
bi ti idì.
6 Oluwa ṣe ododo ati idajọ fun gbogbo awọn ti a nilara.
7 O fi ọ̀na rẹ̀ hàn fun Mose, iṣe rẹ̀ fun awọn ọmọ Israeli.
8 Oluwa li alãnu ati olore-ọfẹ, o lọra ati binu, o si pọ̀ li ãnu.
9 On kì yio sọ̀rọ nigbagbogbo: bẽni kì yio pa ibinu rẹ̀ mọ́
lailai.
10 On kò ṣe si wa lẹhin ẹ̀ṣẹ wa; tabi san a fun wa gẹgẹ bi
aiṣedede wa.
11 Nitori bi ọrun ti ga lori ilẹ, bẽli ãnu rẹ̀ tobi si awọn ti o
bẹ̀ru rẹ̀.
12 Bi ila-orun ti jina si iwọ-õrun, bẽli o mu irekọja wa jina
si wa.
13 Gẹgẹ bi baba ti ṣe iyọ́nu fun awọn ọmọ rẹ̀, bẽli Oluwa
ṣe ṣãnu fun awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀.
14 Nitoriti o mọ̀ apẹrẹ wa; o ranti pe erupẹ ni wa.
15 Bi o ṣe ti enia, ọjọ rẹ̀ dabi koriko: bi itanna igbẹ, bẽli o
ma gbilẹ.
16 Nitoripe afẹfẹ nkọja lọ, o si lọ; ibi rẹ̀ kì yio si mọ̀ ọ mọ́.
17 Ṣugbọn ãnu Oluwa lati aiyeraiye ni lara awọn ti o bẹ̀ru
rẹ̀, ati ododo rẹ̀ si awọn ọmọ ọmọ;
18 Fun awọn ti o pa majẹmu rẹ̀ mọ́, ati fun awọn ti o ranti
ofin rẹ̀ lati ṣe wọn.
19 Oluwa ti pese itẹ́ rẹ̀ silẹ li ọrun; ijọba rẹ̀ si jọba lori ohun
gbogbo.
20 Ẹ fi ibukún fun Oluwa, ẹnyin angẹli rẹ̀, ti o tayọ li
agbara, ti npa ofin rẹ̀ mọ́, ti ngbọ́ ohùn ọrọ rẹ̀.
21 Ẹ fi ibukún fun Oluwa, gbogbo ẹnyin ọmọ-ogun rẹ̀;
ẹnyin iranṣẹ rẹ̀, ti nṣe ifẹ rẹ̀.
22 Fi ibukún fun Oluwa, gbogbo iṣẹ rẹ̀ ni gbogbo ijọba rẹ̀:
fi ibukún fun Oluwa, iwọ ọkàn mi.

**ORI 104**

1 Fi ibukún fun Oluwa, iwọ ọkàn mi. OLUWA Ọlọrun mi,
ìwọ tóbi pupọ; ọlá ati ọlá ńlá ni a fi wọ̀ ọ́.
2 Ẹniti o fi imọlẹ bò ara rẹ bi ẹnipe aṣọ: ti o ta ọrun bi aṣọ-
tita:
3 Ẹniti o fi ìti iyẹwu rẹ̀ lelẹ ninu omi: Ẹniti o fi awọsanma
ṣe kẹkẹ rẹ̀: ẹniti o nrìn lori iyẹ́ afẹ́fẹ́.
4 Ẹniti o ṣe awọn angẹli rẹ̀ li ẹmi; Àwọn ìránṣẹ́ rẹ̀ ní iná tí
ń jó.
5 Ẹniti o fi ipilẹ aiye sọlẹ, ki o má ba le ṣipò pada lailai.

6 Iwọ fi ibú bò o mọlẹ bi aṣọ: omi duro lori awọn òke nla.
7 Nipa ibawi rẹ nwọn sa; nipa ohùn ãra rẹ nwọn yara lọ.
8 Nwọn gòke lọ nipa awọn òke; nwọn sọkalẹ lọ si afonifoji
si ibi ti iwọ ti fi ipilẹ fun wọn.
9 Iwọ ti pa àla kan ti nwọn kì yio le rekọja; ki nwọn ki o
má ba tun yipada lati bo ilẹ.
10 O rán isun si afonifoji, ti nṣàn lãrin awọn òke.
11 Nwọn fi omi mu fun gbogbo ẹranko igbẹ: awọn
kẹtẹkẹtẹ igbẹ npa ongbẹ wọn.
12 Lẹba wọn li awọn ẹiyẹ oju-ọrun yio ni ibujoko wọn, ti
nkọrin lãrin awọn ẹ̀ka.
13 O mbomi rin awọn òke lati inu iyẹwu rẹ̀ wá: eso iṣẹ rẹ
tẹ́ aiye lọrun.
14 O mu koriko hù fun ẹran-ọ̀sin, ati eweko fun ìsin enia:
ki o le mu onjẹ jade wá lati ilẹ wá;
15 Ati ọti-waini ti nmu inu enia dùn, ati ororo lati mu oju
rẹ̀ mọlẹ, ati onjẹ ti o mu aiya enia le.
16 Awọn igi Oluwa kún fun oje; igi kedari ti Lebanoni, ti o
ti gbìn;
17 Nibiti awọn ẹiyẹ ntẹ́ itẹ́ wọn: bi o ṣe ti àkọ, igi firi ni ile
rẹ̀.
18 Awọn òke giga li àbo fun awọn ewurẹ igbẹ; ati awọn
apata fun awọn conies.
19 O da oṣupa fun akoko: õrùn mọ̀ iṣu rẹ̀.
20 Iwọ mu òkùnkùn biribiri, o si di oru: ninu eyiti gbogbo
ẹranko igbó ti nrakò jade.
21 Awọn ọmọ kiniun ke ramùramù lẹhin ohun ọdẹ wọn,
nwọn si wá onjẹ wọn lọdọ Ọlọrun.
22 Õrùn là, nwọn kó ara wọn jọ, nwọn si dubulẹ ninu ihò
wọn.
23 Enia jade lọ si iṣẹ rẹ̀ ati si lãla rẹ̀ titi di aṣalẹ.
24 OLUWA, iṣẹ́ rẹ ti pọ̀ tó! li ọgbọ́n ni iwọ fi da gbogbo
wọn: aiye kún fun ọrọ̀ rẹ.
25 Bẹ́ẹ̀ ni Òkun ńlá tí ó sì gbòòrò wà, nínú èyí tí ohun tí ń
rákò wà nínú rẹ̀ tí kò níye, àti àwọn ẹranko kéékèèké àti ńlá.
26 Nibẹ li awọn ọkọ̀ nrìn: nibẹ̀ li Lefiatani nì, ti iwọ ti mu
ki o ma ṣere ninu rẹ̀.
27 Gbogbo awọn wọnyi duro tì ọ; ki iwọ ki o le fun wọn li
onjẹ wọn li akokò.
28 Ti iwọ fi fun wọn ni nwọn kójọ: iwọ ṣí ọwọ́ rẹ, nwọn si
kún fun ohun rere.
29 Iwọ pa oju rẹ mọ́, nwọn di idamu: iwọ mu ẹmi wọn
kuro, nwọn kú, nwọn si pada si erupẹ wọn.
30 Iwọ rán ẹmi rẹ jade, a si dá wọn: iwọ si sọ oju aiye di
ọ̀tun.
31 Ogo Oluwa yio duro lailai: Oluwa yio ma yọ̀ ninu iṣẹ rẹ̀.
32 O bojuwo ilẹ, o si warìri: o fi ọwọ́ kan awọn òke, nwọn
si rú ẹ̃fin.
33 Emi o ma kọrin si Oluwa niwọn igba ti emi o wà : emi o
ma kọrin iyìn si Ọlọrun mi nigbati mo wà.
34 Àṣàrò mi nípa rẹ̀ yóò dùn:Èmi yóò yọ̀ nínú Olúwa.
35 Jẹ ki awọn ẹlẹṣẹ ki o run kuro li aiye, ki awọn enia
buburu ki o má si si mọ́. Fi ibukún fun Oluwa, iwọ ọkàn mi.
Ẹ yin OLUWA.

**ORI 105**

1 Ẹ fi ọpẹ́ fun Oluwa; ké pe orúkọ rẹ̀: ẹ sọ iṣẹ́ rẹ̀ di mímọ̀
láàrin àwọn eniyan.
2 Kọrin si i, kọ orin si i: ẹ ma sọ̀rọ gbogbo iṣẹ iyanu rẹ̀.
3 Ẹ ma ṣogo li orukọ mimọ́ rẹ̀: jẹ ki aiya awọn ti nwá
Oluwa ki o yọ̀.
4 Ẹ ma wá Oluwa, ati agbara rẹ̀: ẹ ma wá oju rẹ̀ lailai.
5 Ranti iṣẹ iyanu rẹ̀ ti o ti ṣe; iṣẹ iyanu rẹ̀, ati idajọ ẹnu rẹ̀;
6 Ẹnyin iru-ọmọ Abrahamu iranṣẹ rẹ̀, ẹnyin ọmọ Jakobu
ayanfẹ rẹ̀.
7 On li OLUWA Ọlọrun wa: idajọ rẹ̀ mbẹ ni gbogbo aiye.
8 O ti ranti majẹmu rẹ̀ lailai, ọ̀rọ ti o palaṣẹ fun ẹgbẹrun
iran.
9 Majẹmu nì ti o ba Abrahamu dá, ati ibura rẹ̀ fun Isaaki;
10 O si fi idi eyi mulẹ fun Jakobu li ofin, ati fun Israeli fun
majẹmu aiyeraiye.
11 Wipe, Iwọ li emi o fi ilẹ Kenaani fun, ilẹ-iní nyin.
12 Nígbà tí wñn j¿ ènìyàn díẹ̀ ní iye; nitõtọ, diẹ pupọ, ati
awọn alejo ninu rẹ.
13 Nigbati nwọn nlọ lati orilẹ-ède kan si ekeji, lati ijọba
kan de ọdọ enia miran;
14 Kò jẹ ki ẹnikẹni ki o ṣe wọn ni ibi: nitõtọ, o ba awọn
ọba wi nitori wọn;
15 Wipe, Máṣe fi ọwọ kan ẹni-ororo mi, ki o má si ṣe awọn
woli mi ni ibi.
16 Pẹlupẹlu o pè ìyan si ilẹ na: o si ṣẹ́ gbogbo ọpá onjẹ na.
17 O si rán ọkunrin kan ṣiwaju wọn, ani Josefu, ẹniti a tà li
ẹrú.
18 Ẹsẹ ẹniti nwọn fi ṣẹkẹṣẹkẹ pa lara: a fi irin le e.
19 Titi di igba ti ọ̀rọ rẹ̀ fi de: ọ̀rọ Oluwa dán a wò.
20 Ọba si ranṣẹ o si tú u; ani olori awọn enia, ki o si jẹ ki o
lọ ominira.
21 O fi i ṣe oluwa ile rẹ̀, ati olori gbogbo ohun ini rẹ̀.
22 Lati de awọn ijoye rẹ̀ ni ifẹ rẹ̀; kí o sì kọ́ àwọn alàgbà rẹ̀
ní ọgbọ́n.
23 Israeli pẹlu si wá si Egipti; Jakọbu sì ṣe àtìpó ní ilẹ̀
Hamu.
24 O si pọ si awọn enia rẹ̀ gidigidi; ó sì mú wọn lágbára ju
àwọn ọ̀tá wọn lọ.
25 O yi ọkàn wọn pada lati korira awọn enia rẹ̀, lati hùwa
arekerekè si awọn iranṣẹ rẹ̀.
26 Ó rán Mose iranṣẹ rẹ̀; àti Árónì tí ó ti yàn.
27 Nwọn si fi àmi rẹ̀ hàn lãrin wọn, ati iṣẹ-iyanu ni ilẹ
Hamu.
28 O rán òkunkun, o si sọ ọ ṣokunkun; nwọn kò si ṣọ̀tẹ si
ọ̀rọ rẹ̀.
29 Ó sọ omi wọn di ẹ̀jẹ̀,ó sì pa ẹja wọn.
30 Ilẹ wọn mu ọ̀pọlọ jade li ọ̀pọlọpọ, ninu iyẹwu awọn ọba
wọn.
31 Ó sọ̀rọ̀, oríṣìíríṣìí eṣinṣin sì dé, ati iná ní gbogbo
agbègbè wọn.
32 Ó fún wọn ní yìnyín fún òjò,àti ọ̀wọ́ iná ní ilẹ̀ wọn.
33 O lu àjara wọn pẹlu ati igi ọpọtọ wọn; ó sì fọ́ àwọn igi
agbègbè wọn.
34 Ó sọ̀rọ̀, àwọn eṣú náà sì dé, àwọn akátá sì dé, tí kò níye.
35 Nwọn si jẹ gbogbo ewebẹ̀ ilẹ wọn run, nwọn si jẹ eso ilẹ
wọn run.
36 Ó sì pa gbogbo àwọn àkọ́bí ní ilẹ̀ wọn pẹ̀lú, olórí
gbogbo agbára wọn.
37 O si mú wọn jade pẹlu fadaka ati wura: kò si si alailera
kan ninu awọn ẹ̀ya wọn.
38 Egipti yọ̀ nigbati nwọn lọ: nitoriti ẹ̀ru wọn bà wọn.
39 O si nà awọsanma fun ibora; ati iná lati fun imọlẹ li oru.
40 Awọn enia na si bère, o si mu àparò wá, o si fi onjẹ ọrun
tẹ wọn lọrùn.
41 Ó ṣí àpáta, omi sì tú jáde; wọ́n sáré ní ibi gbígbẹ bí odò.
42 Nitoriti o ranti ileri mimọ́ rẹ̀, ati Abraham iranṣẹ rẹ̀.

43 O si mu enia rẹ̀ jade pẹlu ayọ̀, ati awọn ayanfẹ rẹ̀ pẹlu ayọ̀.
44 O si fun wọn ni ilẹ awọn keferi: nwọn si jogun iṣẹ awọn enia;
45 Ki nwọn ki o le ma pa ilana rẹ̀ mọ́, ati ki nwọn ki o le pa ofin rẹ̀ mọ́. Ẹ yin OLUWA.

**ORI 106**

1 Ẹ yìn Oluwa. Ẹ fi ọpẹ fun Oluwa; nitoriti o ṣeun: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
2 Tani le sọ̀rọ iṣẹ agbara Oluwa? tani o le fi gbogbo iyin rẹ̀ hàn?
3 Ibukún ni fun awọn ti npa idajọ mọ́, ati ẹniti nṣe ododo nigbagbogbo.
4 Oluwa, fi ore-ofe ti o fi fun awon enia re ranti mi: fi igbala re be mi wo;
5 Ki emi ki o le ri ire awọn ayanfẹ rẹ, ki emi ki o le ma yọ̀ ninu ayọ̀ orilẹ-ède rẹ, ki emi ki o le ma ṣogo pẹlu iní rẹ.
6 Awa ti ṣẹ̀ pẹlu awọn baba wa, awa ti ṣẹ̀, awa ti ṣe buburu.
7 Awọn baba wa kò mọ̀ iṣẹ-iyanu rẹ ni Egipti; nwọn kò ranti ọ̀pọlọpọ ãnu rẹ; ṣugbọn o mu u binu li okun, ani ni Okun Pupa.
8 Ṣugbọn o gbà wọn là nitori orukọ rẹ̀, ki o le mu agbara nla rẹ di mimọ̀.
9 O ba Okun Pupa wi pẹlu, o si gbẹ: bẹ̃li o si mu wọn la ọgbun já, bi ijù.
10 O si gbà wọn li ọwọ́ ẹniti o korira wọn, o si rà wọn pada lọwọ awọn ọta.
11 Omi si bò awọn ọta wọn mọlẹ: kò si ẹnikan ti o kù ninu wọn.
12 Nigbana ni nwọn gba ọ̀rọ rẹ̀ gbọ́; nwon nkorin iyin re.
13 Nwọn si gbagbe iṣẹ rẹ̀ laipẹ; wọn kò dúró de ìmọ̀ràn rẹ̀.
14 Ṣugbọn wọ́n ṣe ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ gidigidi ní aṣálẹ̀,wọ́n sì dán Ọlọrun wò ninu aṣálẹ̀.
15 O si fun wọn ni ẹ̀bẹ wọn; ṣugbọn rán rirù sinu ọkàn wọn.
16 Nwọn ṣe ilara Mose pẹlu ni ibudó, ati Aaroni ẹni-mimọ́ OLUWA.
17 Ilẹ là, o si gbe Datani mì, o si bò ẹgbẹ́ Abiramu mọlẹ.
18 Iná si ràn ninu ẹgbẹ́ wọn; ọwọ́ iná náà jó àwọn eniyan burúkú run.
19 Nwọn si ṣe ẹgbọrọ-malu kan ni Horebu, nwọn si foribalẹ fun ere didà.
20 Bẹ̀ẹ̀ ni wọ́n yí ògo wọn padà sí àwòrán màlúù tí ń jẹ koríko.
21 Nwọn gbagbe Ọlọrun Olugbala wọn, ti o ti ṣe ohun nla ni Egipti;
22 Iṣẹ iyanu ni ilẹ Hamu, ati ohun ẹ̀ru lẹba Okun Pupa.
23 Nitorina li o ṣe wipe, on o run wọn, ibaṣepe Mose, ayanfẹ rẹ̀, ti duro niwaju rẹ̀ ninu iyapa na, lati yi ibinu rẹ̀ pada, ki o má ba pa wọn run.
24 Nitõtọ, nwọn gàn ilẹ daradara, nwọn kò gba ọ̀rọ rẹ̀ gbọ́.
25 Ṣugbọn nwọn nkùn ninu agọ́ wọn, nwọn kò si fetisi ohùn Oluwa.
26 Nitorina li o gbé ọwọ́ rẹ̀ soke si wọn, lati bì wọn ṣubu li aginju.
27 Lati bì iru-ọmọ wọn ṣubu pẹlu lãrin awọn orilẹ-ède, ati lati tú wọn ká si ilẹ wọnni.
28 Nwọn da ara wọn pọ̀ mọ́ Baali-peori, nwọn si jẹ ẹbọ okú.
29 Bẹ̃ni nwọn fi iṣẹ wọn mu u binu: àrun na si lù wọn.
30 Nigbana ni Finehasi dide, o si ṣe idajọ: bẹ̃li àrun na si da duro.
31 A si kà eyi na fun u li ododo lati irandiran gbogbo lailai.
32 Nwọn si bi i ninu pẹlu ni ibi omi ìja, bẹ̃li o buru fun Mose nitori wọn.
33 Nitoriti nwọn mu ẹmi rẹ̀ binu, bẹ̃li o fi ète rẹ̀ sọ̀rọ li aimọ́.
34 Nwọn kò pa awọn orilẹ-ède run, niti ẹniti Oluwa palaṣẹ fun wọn.
35 Ṣugbọn nwọn dapọ̀ mọ́ awọn keferi, nwọn si kọ́ iṣẹ wọn.
36 Nwọn si sìn oriṣa wọn: eyiti o di idẹkùn fun wọn.
37 Nitõtọ, nwọn fi ọmọkunrin ati ọmọbinrin wọn rubọ si awọn ẹmi èṣu;
38 Nwọn si ta ẹ̀jẹ alaiṣẹ̀ silẹ, ani ẹ̀jẹ awọn ọmọkunrin ati ti ọmọbinrin wọn, ti nwọn fi rubọ si oriṣa Kenaani: ilẹ na si di aimọ́ fun ẹ̀jẹ.
39 Bayi li a fi iṣẹ ara wọn sọ wọn di aimọ́, nwọn si ṣe àgbere pẹlu iṣẹ ara wọn.
40 Nitorina ni ibinu Oluwa ṣe ru si awọn enia rẹ̀, tobẹ̃ ti o fi korira iní on tikararẹ̀.
41 O si fi wọn le awọn keferi lọwọ; ati awọn ti o korira wọn jọba lori wọn.
42 Àwọn ọ̀tá wọn sì ni wọ́n lára,wọ́n sì tẹ̀ wọ́n lọ́wọ́.
43 Ọpọlọpọ igba li o gbà wọn; ṣugbọn nwọn fi ìmọ wọn mu u binu, a si rẹ̀ wọn silẹ nitori ẹ̀ṣẹ wọn.
44 Ṣugbọn o fiyesi ipọnju wọn, nigbati o gbọ́ igbe wọn.
45 O si ranti majẹmu rẹ̀ fun wọn, o si ronupiwada gẹgẹ bi ọ̀pọlọpọ ãnu rẹ̀.
46 Ó mú kí wọ́n ṣàánú gbogbo àwọn tí wọ́n kó wọn ní ìgbèkùn.
47 Oluwa Ọlọrun wa, gbà wa, ki o si ko wa jọ kuro lãrin awọn keferi, lati ma fi ọpẹ fun orukọ mimọ́ rẹ, ati lati ma ṣogo ninu iyìn rẹ.
48 Olubukún li Oluwa, Ọlọrun Israeli, lailai ati lailai: ki gbogbo enia ki o si wipe, Amin. Ẹ yin OLUWA.

**ORI 107**

1 Ẹ fi ọpẹ fun Oluwa, nitoriti o ṣeun: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
2 Jẹ ki awọn ẹni-irapada Oluwa wi bẹ̃, ẹniti o ti rà pada lọwọ ọta;
3 O si kó wọn jọ lati ilẹ na wá, lati ila-õrun, ati lati iwọ-õrun, lati ariwa, ati lati gusu wá.
4 Nwọn rìn kiri li aginjù li ọ̀na àiya; nwọn kò ri ilu lati gbe.
5 Ebi npa ati ongbẹ, ọkàn wọn rẹ̀ ninu wọn.
6 Nigbana ni nwọn kigbe pè Oluwa ninu ipọnju wọn, o si gbà wọn ninu ipọnju wọn.
7 O si mu wọn jade li ọ̀na titọ, ki nwọn ki o le lọ si ilu ibujoko.
8 Ki enia iba yìn Oluwa nitori ore rẹ̀, ati nitori iṣẹ iyanu rẹ̀ si awọn ọmọ enia!
9 Nitoripe o tẹ́ ọkàn ifẹ lọrun, o si fi ore kún ọkàn ti ebi npa.
10 Iru awọn ti o joko li òkunkun ati li ojiji ikú, ti a dè ninu ipọnju ati irin;
11 Nitoriti nwọn ṣọ̀tẹ si ọ̀rọ Ọlọrun, nwọn si gàn ìmọ Ọga-ogo;
12 Nitorina li o fi lãla rẹ̀ aiya wọn silẹ; nwọn ṣubu lulẹ, kò si si oluranlọwọ.
13 Nigbana ni nwọn kigbe pè Oluwa ninu ipọnju wọn, o si gbà wọn ninu ipọnju wọn.

14 Ó mú wọn jáde kúrò nínú òkùnkùn àti òjìji ikú,ó sì fọ́ ìdè wọn.
15 Ki enia iba yìn Oluwa nitori ore rẹ̀, ati nitori iṣẹ iyanu rẹ̀ si awọn ọmọ enia!
16 Nitoriti o ti fọ́ ẹnu-ọ̀na idẹ, o si ke ọpá-idabu irin si wọn.
17 Aṣiwere nitori irekọja wọn, ati nitori ẹ̀ṣẹ wọn, a pọ́nju.
18 Ọkàn wọn korira onirũru onjẹ; nwọn si sunmọ ẹnu-bode ikú.
19 Nigbana ni nwọn kigbe pè Oluwa ninu ipọnju wọn, o si gbà wọn ninu ipọnju wọn.
20 O rán ọ̀rọ rẹ̀, o si mu wọn larada, o si gbà wọn lọwọ iparun wọn.
21 Ki enia iba yìn Oluwa nitori ore rẹ̀, ati nitori iṣẹ iyanu rẹ̀ si awọn ọmọ enia!
22 Kí wọ́n sì rú ẹbọ ọpẹ́,kí wọn sì máa fi ayọ̀ kéde iṣẹ́ rẹ̀.
23 Awọn ti o sọkalẹ lọ si okun ninu ọkọ̀, ti nṣiṣẹ ninu omi nla;
24 Awọn wọnyi ri iṣẹ Oluwa, ati iṣẹ-iyanu rẹ̀ ninu ibú.
25 Nitoriti o paṣẹ, o si gbe ẹfufu lile dide, ti o gbe riru omi rẹ̀ soke.
26 Nwọn gòke lọ si ọrun, nwọn si tun sọkalẹ lọ si ọgbun: ọkàn wọn yọ́ nitori ipọnju.
.
28 Nigbana ni nwọn kigbe pè Oluwa ninu ipọnju wọn, o si mu wọn jade ninu ipọnju wọn.
29 O mu ìji di idakẹjẹ, bẹ̃li riru omi rẹ̀ duro jẹ.
30 Nigbana ni nwọn yọ̀ nitoriti nwọn dakẹ; bẹ̃ni o mu wọn wá si ebute ifẹ wọn.
31 Ki enia iba yìn Oluwa nitori ore rẹ̀, ati nitori iṣẹ iyanu rẹ̀ si awọn ọmọ enia!
32 Ki nwọn ki o gbé e ga pẹlu ninu ijọ enia, ki nwọn ki o si yìn i ninu ijọ awọn àgba.
33 O sọ odò di aginju, ati awọn orisun omi di ilẹ gbigbẹ;
34 Ilẹ eleso di agan, nitori ìwa-buburu awọn ti ngbe inu rẹ̀.
35 O sọ aginju di omi iduro, ati ilẹ gbigbẹ di orisun omi.
36 Ati nibẹ̀ li o mu awọn ti ebi npa joko, ki nwọn ki o le pèse ilu kan fun ibujoko;
37 Ati ki o gbìn oko, ki o si gbìn ọgbà-àjara, ti yio ma so eso ibisi.
38 O busi i fun wọn pẹlu, bẹ̃li nwọn di pupọ̀; kò sì jẹ́ kí ẹran ọ̀sìn wọn dín kù.
39 Lẹ́ẹ̀kan sí i, a rẹ̀ wọ́n sílẹ̀, a sì rẹ̀ wọ́n sílẹ̀ nípasẹ̀ ìnilára, ìpọ́njú, àti ìbànújẹ́.
40 O da ẹ̀gan sori awọn ọmọ-alade, o si mu wọn rìn kiri li aginju, nibiti kò si ọ̀na.
41 Ṣugbọn o gbé talakà leke kuro ninu ipọnju, o si sọ ọ di idile bi agbo-ẹran.
42 Olododo yio ri i, yio si yọ̀: gbogbo ẹ̀ṣẹ ni yio si di ẹnu rẹ̀.
43 Ẹniti o gbọ́n, ti o si ma kiyesi nkan wọnyi, ani nwọn o mọ̀ iṣeun-ifẹ Oluwa.

**ORI 108**

1 (Orin kan tabi Orin Dafidi.) Ọlọrun, ọkàn mi ti mura; Emi o kọrin, emi o si fi iyìn fun, ani pẹlu ogo mi.
2 Ji, ohun-elo orin ati duru: emi tikarami yio ji ni kutukutu.
3 Emi o ma yìn ọ, Oluwa, lãrin awọn enia: emi o si ma kọrin iyìn si ọ lãrin awọn orilẹ-ède.
4 Nitoriti ãnu rẹ tobi ju ọrun lọ: otitọ rẹ si kan awọsanma.
5 Gbéga, Ọlọrun, lori awọn ọrun: ati ogo rẹ lori gbogbo aiye;
6 Ki a le gba awọn olufẹ rẹ là: fi ọwọ́ ọtún rẹ gbà, ki o si da mi lohùn.
7 Ọlọrun ti sọ̀rọ ninu ìwa-mimọ́ rẹ̀; N óo yọ̀, n óo pín Ṣekemu níyà, n óo sì wọn àfonífojì Sukotu.
8 Ti emi ni Gileadi; Tèmi ni Mánásè; Efraimu pẹlu li agbara ori mi; Juda ni olofin mi;
9 Moabu ni ikoko mi; sori Edomu li emi o da bàta mi si jade; lórí Fílísíà ni èmi yóò þ¿gun.
10 Tani yio mu mi wá sinu ilu olodi na? tani yio mu mi wá si Edomu?
11 Iwọ kì yio ha ṣe, Ọlọrun, ti o ti kọ̀ wa silẹ? atipe iwọ, Ọlọrun, kì yio ha bá awọn ọmọ-ogun wa jade?
12 Fun wa ni iranlọwọ ninu ipọnju: nitori asan ni iranlọwọ enia.
13 Nipasẹ Ọlọrun li awa o ṣe akọni: nitori on li ẹniti o tẹ̀ awọn ọta wa mọ́lẹ.

**ORI 109**

1 (Fun olori akọrin, Psalmu Dafidi.)Má pa ẹnu rẹ mọ́, Ọlọrun iyìn mi;
2 Nitoripe ẹnu enia buburu ati ẹnu awọn arekereke yà si mi: nwọn ti fi ahọn eke sọ̀rọ si mi.
3 Nwọn si fi ọ̀rọ ikorira yi mi kakiri; ó sì bá mi jà láìnídìí.
4 Nitori ifẹ mi nwọn li awọn ọta mi: ṣugbọn emi fi ara mi fun adura.
5 Nwọn si ti fi buburu san rere fun mi, ati irira fun ifẹ mi.
6 Fi enia buburu le e lori: si jẹ ki Satani ki o duro li ọwọ́ ọtún rẹ̀.
7 Nigbati a ba ṣe idajọ rẹ̀, jẹ ki a da a lẹbi: si jẹ ki adura rẹ̀ ki o di ẹ̀ṣẹ.
8 Ki ọjọ́ rẹ̀ ki o di diẹ; kí ẹlòmíràn sì gba ipò rẹ̀.
9 Ki awọn ọmọ rẹ̀ ki o di alainibaba, ki aya rẹ̀ ki o si di opó.
.
11 Jẹ ki alọnilọwọgbà mu ohun gbogbo ti o ni; kí àwọn àjèjì sì kó iṣẹ́ rẹ̀ jẹ́.
.
13 Jẹ ki a ke iru-ọmọ rẹ̀ kuro; àti ní ìran tí ń bọ̀, kí orúkọ wọn parẹ́.
14 Jẹ ki a ranti ẹ̀ṣẹ awọn baba rẹ̀ lọdọ Oluwa; má si jẹ ki ẹ̀ṣẹ iya rẹ̀ nù kuro.
15 Ki nwọn ki o wà niwaju Oluwa nigbagbogbo, ki o le ke iranti wọn kuro lori ilẹ.
16 Nítorí pé kò rántí láti ṣàánú, ṣùgbọ́n ó ṣe inúnibíni sí tálákà àti aláìní, kí ó lè pa àwọn oníròbìnújẹ́ ní ọkàn.
17. Bi o ti fẹ egún, bẹ̃ni ki o wá si ọdọ rẹ̀: bi kò ti dùn si ibukún, bẹ̃ni ki o jina si i.
18 Gẹ́gẹ́ bí ó ti fi ègún wọ̀ bí aṣọ rẹ̀,bẹ́ẹ̀ ni kí ó wọ inú rẹ̀ bí omi,àti bí òróró sí egungun rẹ̀.
19 Ki o ri fun u bi aṣọ ti o bò o, ati fun àmure ti o fi di amure nigbagbogbo.
20 Eyi ni ère awọn ọta mi lati ọdọ Oluwa wá, ati ti awọn ti nsọ̀rọ ibi si ọkàn mi.
21 Ṣugbọn iwọ ṣe fun mi, Ọlọrun Oluwa, nitori orukọ rẹ: nitori ti ãnu rẹ dara, gbà mi.
22 Nitoripe talaka ati alaini li emi, ọkàn mi si gbọgbẹ ninu mi.
.
24 Orúnkún mi ti di aláìlera nípa àwẹ̀; ẹran-ara mi si rẹ̀ nitori ọra.
25 Emi di ẹ̀gan si wọn pẹlu: nigbati nwọn wò mi, nwọn mì ori wọn.

26 Ran mi lọwọ, Oluwa Ọlọrun mi: gbà mi gẹgẹ bi ãnu rẹ;
27 Ki nwọn ki o le mọ̀ pe ọwọ́ rẹ li eyi; ti iwọ, OLUWA, li
o ṣe e.
28 Ki nwọn ki o ma bú, ṣugbọn iwọ ki o sure: nigbati nwọn
ba dide, ki oju ki o tì wọn; ṣugbọn jẹ ki iranṣẹ rẹ ki o yọ̀.
29 Jẹ́ kí àwọn ọ̀tá mi wọ̀ ìtìjú,kí wọ́n sì fi ìtìjú ara wọn bo
ara wọn bí aṣọ.
30 Emi o fi ẹnu mi yìn Oluwa gidigidi; nitõtọ, emi o ma
yìn i lãrin ọ̀pọlọpọ.
31 Nitoripe yio duro li ọwọ́ ọtún talaka, lati gbà a lọwọ
awọn ti o da ọkàn rẹ̀ lebi.

**ORI 110**

1 (Orin Dafidi.) Oluwa wi fun Oluwa mi pe, Iwọ joko li
ọwọ́ ọtún mi, titi emi o fi sọ awọn ọta rẹ di apoti itisẹ rẹ.
2 Oluwa yio rán ọpá agbara rẹ lati Sioni wá: iwọ jọba lãrin
awọn ọta rẹ.
3 Awọn enia rẹ yio ma ṣe atifẹ li ọjọ agbara rẹ, ninu ẹwà
ìwa-mimọ́ lati inu owurọ wá: iwọ ni ìri ewe rẹ.
4 Oluwa ti bura, kì yio si ronupiwada pe, Iwọ li alufa lailai
gẹgẹ bi ẹsẹ Melkisedeki.
5 Olúwa ní ọwọ́ ọ̀tún rẹ yóò kọlu àwọn ọba ní ọjọ́ ìbínú rẹ̀.
6 On o ṣe idajọ lãrin awọn keferi, yio si fi okú kún ibi
wọnni; on o si lù awọn ori lori ọpọlọpọ orilẹ-ede.
7 On o mu ninu odò na li ọ̀na: nitorina ni yio ṣe gbé ori
soke.

**ORI 111**

1 Ẹ yìn Oluwa. N óo yin OLUWA pẹlu gbogbo ọkàn mi,
ninu ìjọ àwọn olódodo, ati ninu ìjọ.
2 Iṣẹ́ OLUWA tóbi,a ń wá ọ̀dọ̀ gbogbo àwọn tí ó ní inú
dídùn sí.
3 Ọlá ati ogo ni iṣẹ rẹ̀: ododo rẹ̀ si duro lailai.
4 O ti mu ki a ma ranti iṣẹ iyanu rẹ̀: Olore-ọfẹ li Oluwa, o
si kún fun ãnu.
5 O ti fi onjẹ fun awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀: yio ma ranti majẹmu rẹ̀
lailai.
6 O ti fi agbara iṣẹ rẹ̀ hàn awọn enia rẹ̀, ki o le fun wọn ni
iní awọn keferi.
7 Òtítọ ati ìdájọ ni iṣẹ́ ọwọ́ rẹ̀; gbogbo òfin rẹ̀ dájú.
8 Nwọn duro ṣinṣin lai ati lailai, nwọn si ṣe li otitọ ati otitọ.
9 O rán irapada si awọn enia rẹ̀: o ti paṣẹ majẹmu rẹ̀ lailai:
mimọ́ ati ọ̀wọ li orukọ rẹ̀.
10 Ibẹ̀ru Oluwa ni ipilẹṣẹ ọgbọ́n: oye rere ni gbogbo awọn
ti nṣe ofin rẹ̀: iyìn rẹ̀ duro lailai.

**ORI 112**

1 Ẹ yìn Oluwa. Ibukún ni fun ọkunrin na ti o bẹ̀ru Oluwa, ti
o ni inu-didùn gidigidi si ofin rẹ̀.
2 Iru-ọmọ rẹ̀ yio li agbara li aiye: iran awọn olododo li a o
bukún fun.
3 Ọrọ̀ ati ọrọ̀ yio wà ni ile rẹ̀: ododo rẹ̀ si duro lailai.
4 Fun awọn diduro-ṣinṣin ni imọlẹ ràn ninu òkunkun:
olore-ọfẹ, o kún fun ãnu, ati olododo.
.
6 Nitõtọ a kì yio ṣi i pada lailai: olododo yio wà ni iranti
lailai.
7 On kì yio bẹ̀ru ihin buburu: aiya rẹ̀ duro, o gbẹkẹle
Oluwa.
8 Ọkàn rẹ̀ fi ìdí múlẹ̀,kò ní bẹ̀rù,títí tí yóo fi rí ìfẹ́ ọkàn rẹ̀
lára àwọn ọ̀tá rẹ̀.
9 O ti tuka, o ti fi fun talaka; ododo rẹ̀ duro lailai; a o gbé
iwo rẹ̀ ga pẹlu ọlá.
10 Awọn enia buburu yio ri i, nwọn o si bajẹ; yio si pa ehin
rẹ̀ keke, yio si yọ́: ifẹ enia buburu yio ṣegbe.

**ORI 113**

1 Ẹ yìn Oluwa. Ẹ yin, ẹnyin iranṣẹ Oluwa, ẹ yin orukọ
Oluwa.
2 Olubukún li orukọ Oluwa lati igba yi lọ ati lailai.
3 Lati ila-õrun titi o fi de iwọ̀ rẹ̀, orukọ Oluwa li a o yìn.
4 Oluwa ga lori gbogbo orilẹ-ède, ati ogo rẹ̀ lori awọn ọrun.
5 Tali o dabi Oluwa Ọlọrun wa, ti o ngbe ibi giga?
6 Ẹniti o rẹ̀ ara rẹ̀ silẹ lati wò ohun ti mbẹ li ọrun, ati li aiye!
7 O gbe talaka soke lati inu erupẹ wá, o si gbe talaka soke
lati inu ãtàn;
8 Ki o le mu u dide pẹlu awọn ijoye, ani pẹlu awọn ijoye
enia rẹ̀.
9 O mu àgan obinrin ṣọ́ ile, ati lati jẹ iya awọn ọmọ alayọ.
Ẹ yin OLUWA.

**ORI 114**

1 NIGBATI Israeli jade kuro ni Egipti, awọn ara ile Jakobu
kuro ninu enia ajeji enia;
2 Juda ni ibi mímọ́ rẹ̀, ati Israẹli ni ìjọba rẹ̀.
3 Okun si ri i, o si sa: Jordani ti le sẹhin.
4 Awọn òke nla nfò bi àgbo, ati awọn òke kékèké bi ọdọ-
agutan.
5 Kili o ṣe ọ, iwọ okun, ti iwọ fi sá? iwọ Jordani, ti a fi lé ọ
pada?
6 Ẹnyin òke nla, ti ẹnyin fi nfò bi àgbo; ati ẹnyin oke
kékèké, bi ọdọ-agutan?
7 Wariri, iwọ aiye, niwaju Oluwa, niwaju Ọlọrun Jakobu;
8 Ẹniti o sọ apata di omi iduro, okuta okuta di isun omi.

**ORI 115**

1 K iṣe fun wa, Oluwa, kì iṣe fun wa, ṣugbọn fun orukọ rẹ
li a fi ogo fun, nitori ãnu rẹ, ati nitori otitọ rẹ.
2 Ẽṣe ti awọn keferi yio fi wipe, Nibo li Ọlọrun wọn wà
nisisiyi?
3 Ṣugbọn Ọlọrun wa mbẹ li ọrun: o ti ṣe ohunkohun ti o wù
u.
4 Fadaka ati wura ni oriṣa wọn, iṣẹ ọwọ enia.
5 Nwọn li ẹnu, ṣugbọn nwọn kò sọ̀rọ: nwọn li oju, ṣugbọn
nwọn kò riran.
6 Nwọn li etí, ṣugbọn nwọn kò gbọ́: nwọn li imu, ṣugbọn
nwọn kò gbọ́.
7 Nwọn li ọwọ, ṣugbọn nwọn kò di ọwọ́: nwọn li ẹsẹ,
ṣugbọn nwọn kò rìn: bẹ̃ni nwọn kò sọ̀rọ li ọrùn wọn.
8 Awọn ti o ṣe wọn dabi wọn; bẹ̃ni olukuluku ẹniti o
gbẹkẹle wọn.
9 Israeli, iwọ gbẹkẹle Oluwa: on li iranlọwọ wọn ati asà
wọn.
10 Ẹ̀yin ará ilé Aaroni, ẹ gbẹ́kẹ̀lé OLUWA: òun ni
ìrànlọ́wọ́ wọn ati asà wọn.
11 Ẹnyin ti o bẹ̀ru Oluwa, gbẹkẹle Oluwa: on li iranlọwọ
wọn ati asà wọn.

12 Oluwa ti ranti wa: yio busi i fun wa; yóò bùkún fún ilé Ísírẹ̀lì; yóò bùkún ilé Áárñnì.
13 Yóò bùkún fún àwọn tí ó bẹ̀rù Olúwa, àti kékeré àti àgbà.
14 OLUWA yóo máa pọ̀ sí i, ẹ̀yin ati àwọn ọmọ yín.
15 Ibukún ni fun nyin lati ọdọ Oluwa wá, ẹniti o dá ọrun on aiye.
16 Ọrun, ani ọrun, ti Oluwa ni: ṣugbọn aiye li o fi fun awọn ọmọ enia.
17 Awọn okú kò yìn Oluwa, bẹ̃li ẹnikẹni ti o sọkalẹ lọ si idakẹjẹ.
18 Ṣugbọn awa o fi ibukún fun Oluwa lati igba yi lọ ati lailai. Yin OLUWA.

**ORI 116**

1 MO fẹ́ràn Oluwa, nitoriti o ti gbọ́ ohùn mi ati ẹ̀bẹ mi.
2 Nitoriti o dẹ eti rẹ̀ si mi, nitorina li emi o ma kepè e ni gbogbo ọjọ́ aiye mi.
3 Irora ikú yi mi ka, irora isà-okú si dì mi mu: mo ri ipọnju ati ibinujẹ.
4 Nigbana ni mo kepè orukọ Oluwa; OLUWA, mo bẹ ọ, gba ọkàn mi là.
5 Olore-ọfẹ li Oluwa, ati olododo; nitõtọ, alãnu li Ọlọrun wa.
6 Oluwa pa òpe mọ́: a rẹ̀ mi silẹ, o si ràn mi lọwọ.
7 Pada si isimi rẹ, iwọ ọkàn mi; nítorí Yáhwè ti þe rere fún æ.
8 Nitoripe iwọ ti gbà ọkàn mi lọwọ ikú, oju mi lọwọ omije, ati ẹsẹ mi lọwọ iṣubu.
9 Èmi yóò rìn níwájú Yáhwè ní ilÆ alàáyè.
10 Emi gbagbọ́, nitorina li emi ṣe sọ̀rọ: a pọ́n mi loju;
11 Emi wi ni iyara mi pe, Eke ni gbogbo enia.
12 Kili emi o san fun Oluwa nitori gbogbo ore rẹ̀ si mi?
13 Emi o mu ago igbala, emi o si ma kepè orukọ Oluwa.
14 Emi o san ẹjẹ́ mi fun Oluwa nisisiyi niwaju gbogbo awọn enia rẹ̀.
15 Iyebiye li oju Oluwa ni ikú awọn enia mimọ́ rẹ̀.
16 OLUWA, iranṣẹ rẹ li emi iṣe; iranṣẹ rẹ li emi, ati ọmọ iranṣẹbinrin rẹ: iwọ ti tú ìde mi.
17 Emi o ru ẹbọ ọpẹ́ si ọ, emi o si ma kepè orukọ Oluwa.
18 Emi o san ẹjẹ́ mi fun Oluwa nisisiyi niwaju gbogbo awọn enia rẹ̀.
19. Ninu agbala ile Oluwa, li arin rẹ, iwọ Jerusalemu. Ẹ yin OLUWA.
20.

**ORI 117**

1 Ẹ yìn Oluwa, gbogbo ẹnyin orilẹ-ède: ẹ yìn i, gbogbo ẹnyin enia.
2 Nitoriti ãnu rẹ̀ pọ̀ si wa: ati otitọ Oluwa duro lailai. Ẹ yin OLUWA.

**ORI 118**

1 Ẹ fi ọpẹ́ fun Oluwa; nitoriti o ṣeun: nitoriti ãnu rẹ̀ duro lailai.
2 Jẹ ki Israeli ki o wi nisisiyi pe, ãnu rẹ̀ duro lailai.
3 Jẹ ki awọn ara ile Aaroni ki o wi nisisiyi pe, ãnu rẹ̀ duro lailai.
4 Jẹ ki awọn ti o bẹ̀ru Oluwa wi nisisiyi pe, ãnu rẹ̀ duro lailai.
5 Emi kepè Oluwa ninu ipọnju: Oluwa da mi lohùn, o si fi mi si ibi nla.
6 OLUWA wà pẹlu mi; emi kì yio bẹ̀ru: kili enia le ṣe si mi?
7 Oluwa gba ipa mi pẹlu awọn ti o ràn mi lọwọ: nitorina li emi o ṣe ri ifẹ mi lara awọn ti o korira mi.
8 Ó sàn láti gbẹ́kẹ̀lé Olúwa ju kí a gbẹ́kẹ̀ lé ènìyàn lọ.
9 Ó sàn láti gbẹ́kẹ̀lé Olúwa ju kí a gbẹ́kẹ̀lé àwọn ọmọ aládé.
10 Gbogbo orilẹ-ède yi mi kakiri: ṣugbọn li orukọ Oluwa li emi o pa wọn run.
11 Wọ́n yí mi ká; nitõtọ, nwọn yi mi kakiri: ṣugbọn li orukọ Oluwa li emi o pa wọn run.
12 Wọ́n yí mi ká bí oyin; a pa wọ́n bí iná ẹ̀gún, nítorí ní orúkọ OLUWA, n óo pa wọ́n run.
13 Iwọ ti gún mi gidigidi ki emi ki o le ṣubu: ṣugbọn Oluwa ràn mi lọwọ.
14 Oluwa li agbara ati orin mi, o si di igbala mi.
15 Ohùn ayọ̀ ati igbala mbẹ ninu agọ awọn olododo: ọwọ́ ọtún Oluwa nṣe agbara.
16 Ọwọ ọtún Oluwa li a gbega: ọwọ ọtún Oluwa nṣe agbara.
17 Èmi kì yóò kú, ṣùgbọ́n èmi yóò yè, èmi yóò sì ròyìn iṣẹ́ Olúwa.
18 Oluwa ti nà mi gidigidi: ṣugbọn on kò fi mi le ikú lọwọ.
19 Ṣi ilẹkun ododo silẹ fun mi: emi o wọ̀ inu wọn lọ, emi o si ma yìn Oluwa;
20 Ẹnu-ọ̀na Oluwa yi, nibiti awọn olododo yio wọ̀.
21 Emi o ma yìn ọ: nitoriti iwọ ti gbọ́ ti emi, iwọ si di igbala mi.
22 Òkúta tí àwọn ọ̀mọ̀lé kọ̀, ó di òkúta igun ilé.
23 Iṣẹ́ ti OLUWA ni èyí; o jẹ iyanu li oju wa.
24 Eyi li ọjọ́ ti OLUWA dá; àwa yóò yọ̀, inú wa yóò sì dùn nínú rẹ̀.
25 Gbà nisinsinyii, mo bẹ̀ ọ́, OLUWA:OLUWA, mo bẹ̀ ọ́, fi ire ránṣẹ́.
26 Ibukún ni fun ẹniti o mbọ̀ wá li orukọ Oluwa: awa ti sure fun ọ lati inu ile Oluwa wá.
27 Ọlọrun li Oluwa, ti o ti fi imọlẹ han wa: fi okùn dè ẹbọ na, ani si iwo pẹpẹ.
28 Iwọ li Ọlọrun mi, emi o si ma yìn ọ: iwọ li Ọlọrun mi, emi o gbé ọ ga.
29 Ẹ fi ọpẹ́ fun Oluwa; nitoriti o ṣeun: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.

**ORI 119**

1 ALEFUN. Alabukun-fun li awọn alaimọ́ li ọ̀na, ti nrìn ninu ofin Oluwa.
2 Ibukún ni fun awọn ti npa ẹri rẹ̀ mọ́, ti nwọn si fi gbogbo ọkàn wá a.
3 Nwọn kò si ṣe ẹ̀ṣẹ pẹlu: nwọn rìn li ọ̀na rẹ̀.
4 Iwọ ti paṣẹ fun wa lati pa ẹkọ́ rẹ mọ́ gidigidi.
5 Ìbá ṣe pé a tọ́ ọ̀nà mi láti pa ìlànà rẹ mọ́!
6 Nigbana li oju kì yio tì mi, nigbati mo ba kiyesi gbogbo ofin rẹ.
7 Emi o ma yìn ọ pẹlu otitọ aiya, nigbati mo ba ti kọ́ idajọ ododo rẹ.
8 Emi o pa ilana rẹ mọ́: máṣe kọ̀ mi silẹ patapata.
9 BET. Kini ọdọmọkunrin yio fi sọ ọ̀na rẹ̀ di mimọ́? nipa kiyesara rẹ̀ gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ.
10 Tinu gbogbo aiya mi li emi fi wa ọ: máṣe jẹ ki emi ṣina kuro ninu aṣẹ rẹ.
11 Emi pa ọ̀rọ rẹ mọ́ li aiya mi, ki emi ki o má ba ṣẹ̀ si ọ.

12 Ibukún ni fun ọ, Oluwa: kọ́ mi ni ilana rẹ.
13 Ètè mi ni mo fi kéde gbogbo ìdájọ́ ẹnu rẹ.
14 Emi ti yọ̀ li ọ̀na ẹri rẹ, gẹgẹ bi ninu gbogbo ọrọ̀.
15 Emi o ṣe àṣàrò ninu ẹkọ́ rẹ, emi o si ma kiyesi ọ̀na rẹ.
16 Emi o ṣe inu-didùn si ilana rẹ: emi kì yio gbagbe ọ̀rọ rẹ.
17 GIMEL. Ṣe lọpọlọpọ si iranṣẹ rẹ, ki emi ki o le yè, ki
emi ki o le pa ọrọ rẹ mọ.
18 La oju mi, ki emi ki o le ma ri ohun iyanu ninu ofin rẹ.
19 Alejò li emi li aiye: máṣe pa ofin rẹ mọ́ fun mi.
20 Ọkàn mi bàjẹ́ nitori ifẹ ti o ni si idajọ rẹ nigbagbogbo.
21 Iwọ ti ba awọn agberaga wi, ti a fi gégun, ti nwọn ṣina
kuro ninu ofin rẹ.
22 Mu ẹ̀gan ati ẹ̀gan kuro lọdọ mi; nitoriti emi ti pa ẹri rẹ
mọ́.
23 Awọn ọmọ-alade pẹlu joko, nwọn si sọ̀rọ si mi: ṣugbọn
iranṣẹ rẹ nṣe aṣaro ninu ilana rẹ.
24 Awọn ẹri rẹ pẹlu ni inu-didùn mi ati awọn ìgbimọ mi.
25 DALETH. Ọkàn mi lẹ̀ mọ́ erùpẹ̀: sọ mí di ààyè gẹ́gẹ́ bí
ọ̀rọ̀ rẹ.
26 Emi ti sọ ọ̀na mi hàn, iwọ si gbọ́ ti emi: kọ́ mi ni ilana rẹ.
27 Mu mi mọ̀ ọ̀na ẹkọ́ rẹ: bẹ̀li emi o ma sọ̀rọ iṣẹ iyanu rẹ.
28 Ọkàn mi rẹ̀wẹ̀sì fún ìbànújẹ́,mú mí lọ́kàn le gẹ́gẹ́ bí ọ̀rọ̀
rẹ.
29 Mu ọ̀na eke kuro lọdọ mi: ki o si fi ore-ọfẹ fun mi li
ofin rẹ.
30 Emi ti yàn ọ̀na otitọ: idajọ rẹ li emi ti fi lelẹ niwaju mi.
31 Emi ti di ẹri rẹ mu: Oluwa, máṣe dãmu mi.
32 Emi o ma sá li ọ̀na aṣẹ rẹ, nigbati iwọ ba mu aiya mi di
nla.
33 O. Kọ́ mi, OLUWA, ní ọ̀nà ìlànà rẹ; emi o si pa a mọ́ de
opin.
34 Fun mi li oye, emi o si pa ofin rẹ mọ́; nitõtọ, emi o ma
kiyesi i pẹlu gbogbo ọkàn mi.
35 Mu mi rìn li ọ̀na ofin rẹ; nitori inu rẹ̀ ni inu mi dùn si.
36 Fi aiya mi si si ẹri rẹ, ki o má si ṣe si ojukokoro.
37 Yi oju mi pada kuro lati ri asan; si sọ mi di ãye li ọ̀na rẹ.
38 Fi ọ̀rọ rẹ lelẹ fun iranṣẹ rẹ, ẹniti o yàsọtọ si ẹ̀ru rẹ.
39 Yi ẹ̀gan mi pada ti emi bẹ̀ru: nitori idajọ rẹ dara.
40 Kiyesi i, emi ti npongbe si ẹkọ́ rẹ: sọ mi di ãye ninu
ododo rẹ.
41 VAU. Jẹ ki ãnu rẹ ki o tọ̀ mi wá pẹlu, Oluwa, ani igbala
rẹ, gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ.
42. Bẹ̀li emi o ri èyi lati da ẹniti ngàn mi lohùn: nitoriti emi
gbẹkẹle ọ̀rọ rẹ.
43 Má si ṣe gba ọ̀rọ otitọ kuro li ẹnu mi patapata; nitoriti
mo ti gbẹkẹle idajọ rẹ.
44 Bẹ̀li emi o pa ofin rẹ mọ́ nigbagbogbo lai ati lailai.
45 Emi o si ma rìn li omnira: nitori emi nwá ẹkọ́ rẹ.
46 Emi o sọ̀rọ ẹri rẹ niwaju awọn ọba, oju kì yio si tì mi.
47 Emi o si ma yọ̀ ninu ofin rẹ, ti mo ti fẹ.
48 Emi o si gbé ọwọ́ mi soke pẹlu si ofin rẹ, ti mo ti fẹ; emi
o si ṣe àṣàrò ninu ilana rẹ.
49 ZAIN. Rántí ọ̀rọ̀ tí ó sọ fún ìránṣẹ́ rẹ, èyí tí ìwọ ti mú kí
n ní ìrètí.
50 Eyi ni itunu mi ninu ipọnju mi: nitoriti ọ̀rọ rẹ ti sọ mi di
ãye.
51 Awọn agberaga ti fi mi ṣẹ̀sin pipọ̀: ṣugbọn emi kò yà
kuro ninu ofin rẹ.
52 Emi ranti idajọ rẹ lailai, Oluwa; mo sì ti tu ara mi nínú.
53 Ẹ̀ru ti dì mi mu nitori awọn enia buburu ti o kọ̀ ofin rẹ
silẹ.
54 Ilana rẹ li o ti jẹ orin mi ni ile irin-ajo mi.
55 Emi ti ranti orukọ rẹ, Oluwa, li oru, emi si ti pa ofin rẹ
mọ́.
56 Eyi ni mo ni, nitoriti mo pa ẹkọ́ rẹ mọ́.
57 CHETH. Iwọ ni ipin mi, Oluwa: emi ti wi pe emi o pa
ọ̀rọ rẹ mọ́.
58 Mo fi gbogbo aiya mi bẹ̀ ojurere rẹ: ṣãnu fun mi gẹgẹ bi
ọ̀rọ rẹ.
59 Emi ro li ọ̀na mi, mo si yi ẹsẹ mi pada si ẹri rẹ.
60 Emi yara, emi kò si jafara lati pa ofin rẹ mọ́.
61 Idẹ awọn enia buburu ti jà mi li ole: ṣugbọn emi kò
gbagbe ofin rẹ.
62 li ọ̀gànjọ́ li emi o dide lati dupẹ lọwọ rẹ nitori idajọ
ododo rẹ.
63 Emi li ẹlẹgbẹ gbogbo awọn ti o bẹ̀ru rẹ, ati ti awọn ti
npa ẹkọ́ rẹ mọ́.
64 Oluwa, aiye kun fun ãnu rẹ: kọ́ mi ni ilana rẹ.
65 TETH. Iwọ ti ṣe rere fun iranṣẹ rẹ, Oluwa, gẹgẹ bi ọ̀rọ
rẹ.
66 Kọ́ mi li ọgbọ́n rere ati ìmọ: nitoriti emi ti gbà ofin rẹ
gbọ́.
67 Ki a to pọ́n mi loju, emi ti ṣina: ṣugbọn nisisiyi emi ti pa
ọ̀rọ rẹ mọ́.
68 O ṣeun, iwọ si ṣe rere; kọ́ mi ní ìlànà rẹ.
69 Awọn agberaga ti hùmọ eke si mi: ṣugbọn emi o pa ẹkọ́
rẹ mọ́ tinutinu mi gbogbo.
70 Ọkàn wọn sanra bí ọ̀rá; ṣugbọn inu mi dùn si ofin rẹ.
71 O dara fun mi pe a pọ́n mi loju; ki emi ki o le kọ́ ilana rẹ.
72 Ofin ẹnu rẹ san fun mi jù ẹgbẹgbẹrun wura ati fadaka lọ.
73 JOD. Ọwọ rẹ li o ṣe mi, o si mọ mi: fun mi li oye, ki
emi ki o le kọ ofin rẹ.
74 Awọn ti o bẹ̀ru rẹ yio yọ̀ nigbati nwọn ba ri mi; nitori ti
mo ti ni ireti ninu ọrọ rẹ.
75 Emi mọ̀, Oluwa, pe ododo ni idajọ rẹ, ati pe ninu otitọ
ni iwọ pọn mi loju.
76 Emi bẹ̀ ọ, jẹ ki iṣeun-ãnu rẹ ki o jẹ fun itunu mi, gẹgẹ bi
ọ̀rọ rẹ si iranṣẹ rẹ.
77 Jẹ ki ãnu rẹ ki o tọ̀ mi wá, ki emi ki o le yè: nitori ofin
rẹ li didùn-inu mi.
78 Jẹ ki oju ki o tì awọn agberaga; nitoriti nwọn ṣe
arekereke si mi lainidi: ṣugbọn emi o ṣe àṣàrò ninu ẹkọ́ rẹ.
79 Jẹ ki awọn ti o bẹ̀ru rẹ ki o yipada si mi, ati awọn ti o
mọ̀ ẹri rẹ.
80 Jẹ ki aiya mi ki o yè ninu ilana rẹ; kí ojú má baà tì mí.
81 CAPH. ãrẹ̀ mu ọkàn mi nitori igbala rẹ: ṣugbọn emi
gbẹkẹle ọ̀rọ rẹ.
82 Oju mi di akú fun ọ̀rọ rẹ, wipe, Nigbawo ni iwọ o tù mi
ninu?
83 Nitoripe emi dabi igo ninu ẹ̃fin; ṣugbọn emi kò gbagbe
ilana rẹ.
84. melomelo ni ọjọ́ iranṣẹ rẹ? nigbawo ni iwọ o ṣe idajọ
awọn ti nṣe inunibini si mi?
85 Awọn agberaga ti wà ihò fun mi, ti kò si gẹgẹ bi ofin rẹ.
86 Otitọ li gbogbo ofin rẹ: nwọn nṣe inunibini si mi li aitọ;
ran mi lowo.
87 Nwọn fẹrẹ pa mi run li aiye; ṣugbọn emi kò kọ̀ ẹkọ́ rẹ
silẹ.
88 Sọ mi di ãye gẹgẹ bi iṣeun-ifẹ rẹ; bẹ̀li emi o si pa ẹri ẹnu
rẹ mọ́.
89 LAMED. lailai, Oluwa, oro re duro li orun.
90 Otitọ rẹ lati irandiran gbogbo: iwọ ti fi idi aiye mulẹ, o
si duro.

91 Nwọn duro li oni gẹgẹ bi ilana rẹ: nitori gbogbo wọn li iranṣẹ rẹ.
92 Bikoṣepe ofin rẹ ki iṣe inu-didùn mi, emi iba ti ṣegbe ninu ipọnju mi.
93 Emi kì yio gbagbe ẹkọ́ rẹ lailai: nitori wọn li o fi sọ mi di ãye.
94 Emi ni tirẹ, gbà mi; nitoriti emi ti wá ẹkọ́ rẹ.
95 Awọn enia buburu ti duro dè mi lati pa mi run: ṣugbọn emi o kiyesi ẹri rẹ.
96 Emi ti ri opin pipé gbogbo: ṣugbọn aṣẹ rẹ gbòòrò.
97 MEM. Bawo ni mo ti fẹ ofin rẹ! o jẹ iṣaro mi ni gbogbo ọjọ.
98 Nipa ofin rẹ li o mu mi gbọ́n jù awọn ọta mi lọ: nitori nwọn wà pẹlu mi lailai.
99 Emi li oye jù gbogbo awọn olukọ mi lọ: nitori ẹri rẹ li iṣaro mi.
100 Oye mi ju ti awọn atijọ lọ, nitoriti emi pa ẹkọ́ rẹ mọ́.
101 Emi ti pa ẹsẹ mi mọ́ kuro li ọ̀na buburu gbogbo, ki emi ki o le pa ọ̀rọ rẹ mọ́.
102 Emi kò yà kuro ninu idajọ rẹ: nitori iwọ li o ti kọ́ mi.
103 Bawo ni ọ̀rọ rẹ ti dùn to li itọ́ mi! lõtọ, o dùn jù oyin lọ si ẹnu mi!
104 Nipa ẹkọ́ rẹ li emi li oye: nitorina ni mo ṣe korira gbogbo ọ̀na eke.
105 NUN. Ọrọ Rẹ ni fitila fun ẹsẹ mi, ati imọlẹ si ipa ọna mi.
106 Emi ti bura, emi o si mu u ṣẹ, pe emi o pa idajọ ododo rẹ mọ́.
107 A pọ́n mi loju gidigidi: Oluwa, sọ mi di ãye gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ.
108 Emi bẹ ọ, gba ọrẹ atinuwa ẹnu mi, Oluwa, ki o si kọ́ mi ni idajọ rẹ.
109 Ọkàn mi wà li ọwọ́ mi nigbagbogbo: ṣugbọn emi kò gbagbe ofin rẹ.
110 Awọn enia buburu ti dẹ okùn silẹ fun mi: ṣugbọn emi kò ṣina kuro ninu ẹkọ́ rẹ.
111 Awọn ẹri rẹ li emi ti gbà bi iní lailai: nitori nwọn ni ayọ̀ ọkàn mi.
112 Emi ti fà aiya mi si lati ma pa ilana rẹ mọ́ nigbagbogbo, ani titi de opin.
113 SAMECH. Emi korira ìro asan: ṣugbọn ofin rẹ ni mo fẹ.
114 Iwọ ni ibi ipamọ́ mi ati asà mi: emi gbẹkẹle ọ̀rọ rẹ.
115 Kuro kuro lọdọ mi, ẹnyin oluṣe-buburu: nitoriti emi o pa ofin Ọlọrun mi mọ́.
116 Gbé mi ró gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ, ki emi ki o le yè: má si jẹ ki oju ireti mi ki o tì mi.
117. Gbé mi soke, emi o si wà li ailewu: emi o si ma kiyesi ìlana rẹ nigbagbogbo.
118 Iwọ ti tẹ gbogbo awọn ti o ṣìna kuro ninu aṣẹ rẹ mọlẹ: nitori ẹ̀tan wọn jẹ eke.
119 Iwọ mu gbogbo awọn enia buburu aiye nù bi ìdarọ́: nitorina ni mo ṣe fẹ ẹri rẹ.
120 Ara mi warìri nitori ìbẹru rẹ; emi si bẹru idajọ rẹ.
121 AIN. Emi ti ṣe idajọ ati otitọ: máṣe fi mi silẹ fun awọn aninilara mi.
122 Ṣe oniduro fun iranṣẹ rẹ fun rere: máṣe jẹ ki awọn onirera ni mi lara.
123 Oju mi rä fun igbala r9, ati nitori ^r$ ododo r9.
124 Ṣe si iranṣẹ rẹ gẹgẹ bi ãnu rẹ, ki o si kọ́ mi ni ilana rẹ.
125 Emi li iranṣẹ rẹ; fun mi li oye, ki emi ki o le mọ̀ ẹri rẹ.
126 O to akokò fun ọ, Oluwa, lati ṣiṣẹ: nitoriti nwọn ti sọ ofin rẹ di asan.
127 Nitorina emi fẹ ofin rẹ jù wura lọ; nitõtọ, loke wura daradara.
128 Nitorina emi kà gbogbo ẹkọ́ rẹ si ohun gbogbo li ododo; mo sì kórìíra gbogbo ọ̀nà èké.
129 PE. Iyanu ni ẹri rẹ: nitorina li ọkàn mi ṣe pa wọn mọ́.
130 Iwọle ọ̀rọ rẹ ni imole; ó fi òye fún àwọn òpè.
131 Emi ya ẹnu mi, mo si ma mimi: nitoriti emi fà mi si ofin rẹ.
132 Iwọ wò mi, ki o si ṣãnu fun mi, gẹgẹ bi iwọ ti nṣe si awọn ti o fẹ orukọ rẹ.
133 Fi iṣisẹ mi lelẹ ninu ọ̀rọ rẹ: má si jẹ ki ẹ̀ṣẹ kan ki o jọba lori mi.
134. Gbà mi lọwọ inilara enia: bẹ̃li emi o si pa ẹkọ́ rẹ mọ́.
135 Ṣe oju rẹ ki o mọlẹ si iranṣẹ rẹ; kí o sì kọ́ mi ní ìlànà rẹ.
136 Odò omi ṣan silẹ li oju mi, nitoriti nwọn kò pa ofin rẹ mọ́.
137 TZADDI. Olododo ni iwọ, Oluwa, ati iduroṣinṣin ni idajọ rẹ.
138 Òdodo ni ẹ̀rí rẹ tí o ti pa láṣẹ.
139 Itara mi ti pa mi run, nitoriti awọn ọta mi ti gbagbe ọ̀rọ rẹ.
140 Ọ̀rọ rẹ mọ́ gidigidi: nitorina ni iranṣẹ rẹ ṣe fẹ ẹ.
141 Emi kekere ati ẹni ẹ̀gan li emi: ṣugbọn emi kò gbagbe ẹkọ́ rẹ.
142 Ododo rẹ li ododo lailai, ati otitọ li ofin rẹ.
143 Wahala ati irora ti dì mi mu: ṣugbọn aṣẹ rẹ ni inu-didùn mi.
144 Ododo ẹri rẹ duro lailai: fun mi li oye, emi o si yè.
145 KOPH. Mo kigbe pẹlu gbogbo ọkàn mi; gbohun mi, Oluwa: emi o pa ilana Re mo.
146 Emi kigbe pè ọ; gbà mi, emi o si pa ẹri rẹ mọ́.
147 Emi di kutukutu owurọ̀, mo si kigbe: emi gbẹkẹle ọ̀rọ rẹ.
148 Oju mi pa iṣọ oru mọ́, ki emi ki o le ma ṣe àṣàrò ninu ọ̀rọ rẹ.
149 Gbọ́ ohùn mi gẹgẹ bi iṣeun-ifẹ rẹ: Oluwa, sọ mi di ãye gẹgẹ bi idajọ rẹ.
150 Awọn ti ntọ̀ ìwa-ika wá ni nwọn sunmọ: nwọn jina si ofin rẹ.
151 Iwọ wa nitosi, Oluwa; ati gbogbo ofin rẹ jẹ otitọ.
152 Niti ẹri rẹ, emi ti mọ̀ lati igba atijọ pe iwọ ti fi idi wọn sọlẹ lailai.
153 RESH. Kiyesi ipọnju mi, ki o si gbà mi: nitoriti emi kò gbagbe ofin rẹ.
154 Gbà ẹjọ́ mi rò, ki o si gbà mi: sọ mi di ãye gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ.
155 Igbala jina si enia buburu: nitoriti nwọn kò wá ilana rẹ.
156 ãnu rẹ tobi, Oluwa: sọ mi di ãye gẹgẹ bi idajọ rẹ.
157 Ọ̀pọlọpọ li awọn ti nṣe inunibini si mi ati awọn ọta mi; ṣugbọn emi kò yà kuro ninu ẹri rẹ.
158 Emi ri awọn olurekọja, inu mi si bajẹ; nitoriti nwọn kò pa ọ̀rọ rẹ mọ́.
159 Kiyesi i bi emi ti fẹ ẹkọ́ rẹ: Oluwa, sọ mi di ãye gẹgẹ bi iṣeun-ifẹ rẹ.
160 Otitọ li ọ̀rọ rẹ lati ipilẹṣẹ wá: ati olukuluku idajọ ododo rẹ duro lailai.
161 SHIN. Awọn ijoye ti ṣe inunibini si mi lainidi: ṣugbọn ọkàn mi duro ni ẹ̀ru ọ̀rọ rẹ.
162 Emi yọ̀ si ọ̀rọ rẹ, bi ẹniti o ri ikogun nla.
163 Emi korira, emi si korira eke: ṣugbọn ofin rẹ ni mo fẹ.

164 Nigba meje li emi o ma yìn ọ nitori idajọ ododo rẹ.
165 Alafia nla ni fun awọn ti o fẹ ofin rẹ: kò si si ohun ti
yio mu wọn kọsẹ̀.
166 OLUWA, mo ti retí ìgbàlà rẹ,mo sì ti ṣe òfin rẹ.
167 Ọkàn mi ti pa ẹri rẹ mọ́; mo sì nífẹ̀ẹ́ wọn gidigidi.
168 Emi ti pa ẹkọ́ rẹ mọ́ ati ẹri rẹ: nitori gbogbo ọ̀na mi
mbẹ niwaju rẹ.
169 TAU. Jẹ ki igbe mi ki o sunmọ iwaju rẹ, Oluwa: fun
mi li oye gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ.
170 Jẹ ki ẹ̀bẹ mi ki o wá siwaju rẹ: gbà mi gẹgẹ bi ọ̀rọ rẹ.
171 Ete mi yio sọ iyìn jade, nigbati iwọ ba ti kọ́ mi ni ilana
rẹ.
172 Ahọn mi yio ma sọ̀rọ ọ̀rọ rẹ: nitori gbogbo ofin rẹ li
ododo.
173 Jẹ ki ọwọ́ rẹ ki o ràn mi lọwọ; nitori ti mo ti yàn ẹkọ́ rẹ.
174 Oluwa, emi ti npongbe igbala r9; Òfin rẹ sì ni inú
dídùn mi.
175 Jẹ ki ọkàn mi ki o yè, yio si yìn ọ; si jẹ ki idajọ rẹ ki o
ràn mi lọwọ.
176 Emi ti ṣáko lọ bi agutan ti o sọnù; wá iranṣẹ rẹ; nitoriti
emi ko gbagbe ofin rẹ.

**ORI 120**

1 (A Song of degrees.) Ninu ipọnju mi emi kigbe pè Oluwa,
o si gbọ́ ti emi.
2 Oluwa, gbà ọkàn mi lọwọ ète eke, ati lọwọ ahọn ẹ̀tan.
3 Kili a o fi fun ọ? tabi kili a o ṣe si ọ, iwọ ahọn eke?
4 Ọfà awọn alagbara, ti ẹyín igi juniper.
5 Egbe ni fun mi, ti mo ṣe atipo ni Meseki, ti mo si joko
ninu agọ Kedari!
6 Ọkàn mi ti ba ẹniti o korira alafia gbe pẹ.
7 Alafia li emi: ṣugbọn nigbati mo ba sọ̀rọ, ogun ni nwọn.

**ORI 121**

1 (A Song of degrees.) Emi o gbe oju mi soke si awọn òke,
nibo ni iranlọwọ mi ti wa.
2 Iranlọwọ mi ti ọdọ Oluwa wá, ti o da ọrun on aiye.
3 On kì yio jẹ ki ẹsẹ rẹ ki o yẹ̀: ẹniti o pa ọ mọ́ kì yio tõgbe.
4 Kiyesi i, ẹniti o pa Israeli mọ́ kì yio tõgbe, bẹ̃ni kì yio sùn.
5 Oluwa li olusọ rẹ: Oluwa li ojiji rẹ li ọwọ́ ọtún rẹ.
6 Õrùn kì yio lù ọ li ọsán, bẹ̃li oṣupa kì yio lù ọ li oru.
7 Oluwa yio pa ọ mọ́ kuro ninu ibi gbogbo: yio pa ọkàn rẹ
mọ́.
8 Oluwa yio pa ijadelọ ati iwọle rẹ mọ́ lati igba yi lọ, ati titi
lai.

**ORI 122**

1 (Orin awọn ipele Dafidi.) Inu mi dùn nigbati nwọn wi fun
mi pe, Jẹ ki a lọ sinu ile Oluwa.
2 Ẹsẹ wa yio duro li ẹnu-bode rẹ, iwọ Jerusalemu.
3 A kọ́ Jerúsálẹ̀mù bí ìlú tí ó so pọ̀ mọ́ra.
4 Nibiti awọn ẹ̀ya gòke lọ, awọn ẹ̀ya OLUWA, fun ẹ́rí
Israeli, lati ma dupẹ fun orukọ Oluwa.
5 Nitoripe a gbe itẹ idajọ kalẹ, itẹ́ idile Dafidi.
6 Gbàdura fun alafia Jerusalemu: awọn ti o fẹ ọ yio ri rere.
7 Ki alafia ki o wà ninu odi rẹ, ati alafia ninu ãfin rẹ.
8 Nitori awọn arakunrin ati awọn ẹlẹgbẹ mi, emi o wi
nisisiyi pe, Ki alafia ki o wà ninu rẹ.
9 Nitori ile Oluwa Ọlọrun wa li emi o ma wá ire rẹ.

**ORI 123**

1 (A Song of degree.) Iwo ni mo gbe oju mi soke si, iwo ti
ngbe orun.
2 Kiyesi i, bi oju awọn iranṣẹ ti nwò ọwọ oluwa wọn, ati bi
oju wundia ti nwò ọwọ oluwa rẹ̀; bẹ̃ni oju wa duro de
OLUWA Ọlọrun wa, titi yio fi ṣãnu fun wa.
3 Oluwa, ṣãnu fun wa, ṣãnu fun wa: nitoriti a kún fun ẹ̀gan
gidigidi.
4 Ọkàn wa kún gidigidi fún ẹ̀gàn àwọn tí wọ́n wà ní
ìdẹ̀ra,àti ẹ̀gàn àwọn agbéraga.

**ORI 124**

1 (Orin awọn ipele Dafidi.) Ibaṣepe OLUWA li o wà pẹlu
wa, nisisiyi ki Israeli ki o wi;
2 Ibaṣepe OLUWA li o wà pẹlu wa, nigbati awọn enia dide
si wa.
3 Nígbà náà ni wọ́n ti gbé wa mì kíákíá,nígbà tí ìbínú wọn
ru sí wa.
4 Nígbà náà ni omi ti bò wá mọ́lẹ̀,ìṣàn omi náà sì ti bò wá
mọ́lẹ.
5 Nígbà náà ni omi ìgbéraga ti gòkè bo ækàn wa.
6 Olubukún li Oluwa, ti kò fi wa bi ijẹ fun ehin wọn.
7 Ọkàn wa bọ́ lọ́wọ́ bí ẹyẹ nínú okùn àwọn ẹyẹ:ìdẹkùn ti ṣẹ́,
àwa sì bọ́.
8 Iranlọwọ wa mbẹ li orukọ Oluwa, ẹniti o da ọrun on aiye.

**ORI 125**

1 (A Song of degree.) Awọn ti o gbẹkẹle Oluwa yio dabi
òke Sioni, ti a kò le ṣipò pada, ṣugbọn o duro lailai.
2 Gẹgẹ bi awọn oke-nla ti yi Jerusalemu ka, bẹ̃li Oluwa yi
awọn enia rẹ̀ ka lati isisiyi lọ ani titi lai.
3 Nitoripe ọpá enia buburu kì yio bà le ipin olododo; ki
awọn olododo ki o má ba na ọwọ wọn si ẹ̀ṣẹ.
4 Oluwa, ṣe rere fun awọn ti o ṣe rere, ati fun awọn ti o
duro ṣinṣin li ọkàn wọn.
5 Bi o ṣe ti awọn ti o yipada si ọ̀na wiwọ wọn, Oluwa yio
mu wọn jade pẹlu awọn oniṣẹ ẹ̀ṣẹ: ṣugbọn alafia yio wà
lori Israeli.

**ORI 126**

1 NIGBATI Oluwa tun yi igbekun Sioni pada, awa dabi
awọn ti nlá.
2 Nigbana li ẹnu wa kún fun ẹrin, ati ahọn wa fun orin:
nigbana ni nwọn wi ninu awọn keferi pe, Oluwa ṣe ohun
nla fun wọn.
3 Oluwa ti ṣe ohun nla fun wa; èyí tí inú wa dùn.
4 Yí ìgbèkùn wa padà, Olúwa,gẹ́gẹ́ bí ìṣàn omi ní gúúsù.
5 Àwọn tí ń fi omijé fúnrúgbìn yóò fi ayọ̀ ká.
6 Ẹniti o ba jade ti o si nsọkun, ti o ru irugbin iyebiye,
nitõtọ yio fi ayọ̀ pada wá, ti yio mu ití rẹ̀ wá pẹlu rẹ̀.

**ORI 127**

1 (Orin awọn orin ti Solomoni.) Bikoṣepe Oluwa kọ́ ile na,
awọn ti nkọ́ rẹ̀ nṣiṣẹ lasan: bikoṣepe Oluwa pa ilu mọ́,
olusọ ji ṣugbọn lasan.
2 Asan ni fun nyin lati dide ni kùtukutu, lati joko li alẹ, lati
jẹ onjẹ ibinujẹ: nitori bẹ̃li o fi fun olufẹ rẹ̀ sùn.

3 Kiyesi i, awọn ọmọ ni iní Oluwa: ati eso inu li ère rẹ̀.
4 Bi ọfa ti ri li ọwọ́ alagbara; bẹ̃ ni awọn ọmọ ọdọ.
5 Ibukún ni fun ọkunrin na ti o kún apó rẹ̀: oju kì yio tì
wọn, ṣugbọn nwọn o ba awọn ọta sọ̀rọ li ẹnu ibode.

**ORI 128**

1 (A Song of degrees.) Ibukún ni fun gbogbo ẹniti o bẹ̀ru
Oluwa; ti o rìn li ọ̀na rẹ̀.
2 Nitoripe iwọ o jẹ lãla ọwọ́ rẹ̀: ibukún ni fun ọ, yio si dara
fun ọ.
3 Aya rẹ yio dabi àjara eleso li ẹba ile rẹ: awọn ọmọ rẹ bi
igi olifi yi tabili rẹ ka.
4 Kiyesi i, bayi li a o bukún fun ọkunrin na ti o bẹ̀ru Oluwa.
5 Oluwa yio busi i fun ọ lati Sioni wá: iwọ o si ma ri ire
Jerusalemu li ọjọ aiye rẹ gbogbo.
6 Nitõtọ, iwọ o ri awọn ọmọ ọmọ rẹ, ati alafia lori Israeli.

**ORI 129**

1 Ọ̀PỌ̀lọpọ̀ ìgbà ni wọ́n ti ń pọ́n mi lójú láti ìgbà èwe mi
wá,kí Ísírẹ́lì sì wí báyìí pé:
2 Ọpọlọpọ igba ni nwọn ti pọ́n mi loju lati igba ewe mi wá:
ṣugbọn nwọn kò le bori mi.
3 Awọn atulẹ̀ tulẹ̀ si ẹhin mi: nwọn ṣe kikoro wọn di gigun.
4 Olododo li Oluwa: o ti ke okùn enia buburu.
5 Jẹ ki gbogbo wọn ki o dãmu, ki nwọn si yipada, awọn ti o
korira Sioni.
6 Ki nwọn ki o dabi koriko lori ile, ti o gbẹ ki o to dagba.
7 Eyiti oluponagi kò fi kún ọwọ́ rẹ̀; bẹ́ẹ̀ ni ẹni tí ń so ìdi ìdì
àyà rẹ̀.
8 Bẹ̃ni awọn ti nkọja kò wipe, Ibukún Oluwa ki o wà lara
nyin: awa sure fun ọ li orukọ Oluwa.

**ORI 130**

1 (Orin ipele.) Lati inu ibu wá li emi ti kigbe pè ọ, Oluwa.
2 Oluwa, gbọ́ ohùn mi: jẹ ki etí rẹ ki o fiyesi si ohùn ẹ̀bẹ mi.
3 Oluwa, bi iwọ ba kiyesi ẹ̀ṣẹ, Oluwa, tani yio duro?
4 Ṣugbọn idariji mbẹ lọdọ rẹ, ki a le ma bẹ̀ru ọ.
5 Emi duro de Oluwa, ọkàn mi duro, ati ninu ọ̀rọ rẹ̀ li emi
gbẹkẹle.
6 Ọkàn mi duro de Oluwa jù awọn ti nṣọna owurọ lọ: emi
wipe, jù awọn ti nṣọna owurọ lọ.
7 Jẹ ki Israeli ki o gbẹkẹle Oluwa: nitori ti Oluwa li ãnu wà,
ati lọdọ rẹ̀ li ọ̀pọlọpọ idande wà.
8 On o si rà Israeli pada kuro ninu gbogbo aiṣedede rẹ̀.

**ORI 131**

1 OLUWA, ọkàn mi kò gbéraga,bẹ́ẹ̀ ni ojú mi kò
gbéga,bẹ́ẹ̀ ni n kò fi ara mi ṣe ọ̀rọ̀ ńlá,tabi ohun tí ó ga jù
mí lọ.
2 Nitõtọ emi ti ṣe, emi si parọ mi mọ́, bi ọmọ ti a já li ọmu
li ẹnu iya rẹ̀:
3 Ki Israeli ki o gbẹkẹle Oluwa lati isisiyi lọ ati lailai.

**ORI 132**

1 A Song ti awọn iwọn. Oluwa, ranti Dafidi, ati gbogbo
ipọnju rẹ̀:
2 Bi o ti bura fun Oluwa, ti o si jẹjẹ fun Ọlọrun Jakobu;
3 Nitõtọ emi kì yio wá sinu agọ́ ile mi, bẹ̃li emi kì yio gun
ori akete mi;
4 Emi kì yio fi orun fun oju mi, tabi orun fun ipenpeju mi;
5 Titi emi o fi ri ibi kan fun Oluwa, ibujoko fun Ọlọrun
Jakobu.
6 Kiyesi i, awa ti gbọ́ rẹ̀ ni Efrata: awa ri i li oko igbó.
7 Awa o wọ̀ inu agọ́ rẹ̀ lọ: awa o sìn ni apoti itisẹ rẹ̀.
8 Dide, Oluwa, sinu isimi rẹ; iwọ, ati apoti agbara rẹ.
9 Jẹ ki awọn alufa rẹ ki o wọ̀ ododo; si jẹ ki awọn enia
mimọ́ rẹ kigbe fun ayọ.
10 Nítorí Dáfídì ìránṣẹ́ rẹ má ṣe yí ojú ẹni àmì òróró rẹ
padà.
11 Oluwa ti bura li otitọ fun Dafidi; on kì yio yipada kuro
ninu rẹ̀; Ninu eso inu rẹ li emi o gbe ka ori itẹ́ rẹ.
12 Bi awọn ọmọ rẹ ba pa majẹmu mi mọ́, ati ẹri mi ti emi o
kọ́ wọn, awọn ọmọ wọn pẹlu yio joko lori itẹ́ rẹ lailai.
13 Nitori Oluwa ti yan Sioni; o ti fe e fun ibugbe re.
14 Eyi ni isimi mi lailai: nihin li emi o ma gbe; nitoriti mo
ti fe e.
15 Emi o bukún onjẹ rẹ̀ li ọ̀pọlọpọ: emi o fi onjẹ tẹ́ talakà
rẹ̀ lọrùn.
16 Emi o si fi igbala wọ̀ awọn alufa rẹ̀: awọn enia mimọ́ rẹ̀
yio si ma hó kikan fun ayọ.
17 Nibẹ li emi o mu ki iwo Dafidi ru: emi ti yàn fitila fun
ẹni-ororo mi.
18 Awọn ọta rẹ̀ li emi o fi itiju wọ̀: ṣugbọn lara on tikararẹ̀
li ade rẹ̀ yio ma gbilẹ.

**ORI 133**

1 (Orin awọn ipele Dafidi.) Kiyesi i, o ti dara, o si ti dùn to
fun awọn arakunrin lati ma gbe pọ̀ ni isokan!
2 O dabi ororo ikunra iyebiye li ori, ti o ṣàn si irùngbọ̀n,
ani irùngbọ̀n Aaroni: ti o sọkalẹ lọ si eti eti aṣọ rẹ̀;
3 Bi ìrì Hermoni, ati bi ìri ti o sọkalẹ sori òke Sioni: nitori
nibẹ̀ li Oluwa paṣẹ ibukún, ani ìye lailai.

**ORI 134**

1 (A Song of degrees.) Kiyesi i, ẹ fi ibukún fun Oluwa,
gbogbo ẹnyin iranṣẹ Oluwa, ti o duro li oru ni ile Oluwa.
2 Gbe ọwọ rẹ soke ni ibi mimọ́, ki o si fi ibukún fun Oluwa.
3 Oluwa ti o da orun on aiye, busi i fun ọ lati Sioni wá.

**ORI 135**

1 Ẹ yìn Oluwa. Ẹ yin orukọ Oluwa; ẹ yìn ín, ẹ̀yin ìránṣẹ́
Olúwa.
2 Ẹnyin ti o duro ni ile Oluwa, ninu agbala ile Ọlọrun wa.
3 Yin OLUWA; nitori Oluwa dara: kọrin iyìn si orukọ rẹ̀;
nitori o dun.
4 Nitoriti Oluwa ti yan Jakobu fun ara rẹ̀, ati Israeli fun
iṣura rẹ̀.
5 Nitoriti mo mọ̀ pe Oluwa tobi, ati pe Oluwa wa jù
gbogbo oriṣa lọ.
6 Ohunkohun ti o wù Oluwa, on li o ṣe li ọrun, ati li aiye, li
okun, ati li ọgbun gbogbo.
7 Ó mú kí ìkùukùu gòkè wá láti òpin ayé; ó dá mànàmáná
fún òjò; ó mú afẹ́fẹ́ jáde láti inú ilé ìṣúra rẹ̀.
8 Ẹniti o kọlu awọn akọbi Egipti, ati ti enia ati ti ẹranko.
9 Ẹniti o rán àmi ati iṣẹ iyanu si ãrin rẹ, iwọ Egipti, sori
Farao, ati sori gbogbo awọn iranṣẹ rẹ̀.

10 Ẹniti o kọlu awọn orilẹ-ède nla, ti o si pa awọn ọba alagbara;
11 Sihoni ọba awọn ọmọ Amori, ati Ogu ọba Baṣani, ati gbogbo ijọba Kenaani.
12 O si fi ilẹ wọn fun ni iní, iní fun Israeli enia rẹ̀.
13 Oluwa, orukọ rẹ duro lailai; ati iranti rẹ, Oluwa, lati irandiran gbogbo.
14 Nitori Oluwa yio ṣe idajọ awọn enia rẹ̀, yio si ronupiwada nitori awọn iranṣẹ rẹ̀.
15 Fadaka ati wura li oriṣa awọn keferi, iṣẹ ọwọ enia.
16 Nwọn li ẹnu, ṣugbọn nwọn kò sọ̀rọ; nwọn li oju, ṣugbọn nwọn kò ri;
17 Nwọn li etí, ṣugbọn nwọn kò gbọ́; bẹ̃ni kò si ẽmi li ẹnu wọn.
18 Awọn ti o ṣe wọn dabi wọn: bẹ̃li olukuluku ẹniti o gbẹkẹle wọn.
19 Ẹ fi ibukún fun Oluwa, ẹnyin ile Israeli: ẹ fi ibukún fun OLUWA, ẹnyin ara ile Aaroni.
20 Ẹ fi ibukún fun Oluwa, ẹnyin ara ile Lefi: ẹnyin ti o bẹ̀ru Oluwa, ẹ fi ibukún fun Oluwa.
21 Olubukún li Oluwa lati Sioni wá, ti ngbe Jerusalemu. Ẹ yin OLUWA.

**ORI 136**

1 Ẹ fi ọpẹ́ fun Oluwa; nitoriti o ṣeun: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
2 Ẹ fi ọpẹ́ fun Ọlọrun awọn ọlọrun: nitoriti ãnu rẹ̀ duro lailai.
3 Ẹ fi ọpẹ́ fun Oluwa awọn oluwa: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
4 Fun on nikanṣoṣo ti nṣe iṣẹ iyanu nla: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
5 Fun ẹniti o fi ọgbọ́n da ọrun: nitoriti ãnu rẹ̀ duro lailai.
6 Fun ẹniti o ta ilẹ si oke omi: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
7 Fun ẹniti o da imọlẹ nla: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
8 Oorun lati jọba li ọsan: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
9 Oṣupa ati irawọ lati ṣe akoso li oru: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
10 Fun ẹniti o kọlù Egipti ni akọbi wọn: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
11 O si mú Israeli jade kuro lãrin wọn: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
12 Pẹlu ọwọ agbara, ati apa ninà: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
13 Fun ẹniti o pín Okun Pupa si ipaya: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
14 O si mu Israeli kọja larin rẹ̀: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
15 Ṣugbọn o bi Farao ati ogun rẹ̀ ṣubu ni Okun Pupa: nitoriti ãnu rẹ̀ duro lailai.
16 Fun ẹniti o mu awọn enia rẹ̀ la aginju ja: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
17 Fun ẹniti o kọlù awọn ọba nla: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
18 O si pa awọn ọba olokiki: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
19 Sihoni ọba awọn Amori: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
20 Ati Ogu ọba Baṣani: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
21 O si fi ilẹ wọn fun ni iní: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
22 Ani iní fun Israeli iranṣẹ rẹ̀: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
23 Ẹniti o ranti wa ni irẹlẹ wa: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
24 O si ti rà wa pada lọwọ awọn ọta wa: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
25 Ẹniti o fi onjẹ fun gbogbo ẹran-ara: nitori ti ãnu rẹ̀ duro lailai.
26 Ẹ fi ọpẹ́ fun Ọlọrun ọrun: nitoriti ãnu rẹ̀ duro lailai.

**ORI 137**

1 Eba odò Babeli, nibẹ li awa joko, ani awa sọkun, nigbati awa ranti Sioni.
2 A fi dùùrù wa kọ́ sórí igi willo ní àárin rẹ̀.
3 Nitoripe nibẹ̀ li awọn ti o kó wa ni igbekun bère orin lọwọ wa; ati awọn ti o ṣòfò wa bère ayọ̀ lọdọ wa, wipe, Kọ orin kan si wa fun wa.
4 Báwo ni a óo ṣe kọ orin OLUWA ní ilẹ̀ àjèjì?
5 Bi mo ba gbagbe rẹ, Jerusalemu, jẹ ki ọwọ ọtún mi gbagbe arekereke rẹ̀.
6 Bi emi kò ba ranti rẹ, jẹ ki ahọn mi lẹ̀ mọ́ orule ẹnu mi; bí èmi kò bá wù Jérúsálẹ́mù ju ayọ̀ ńlá mi lọ.
7 Oluwa, ranti awọn ọmọ Edomu li ọjọ Jerusalemu; ti o wipe, Gbé e, sọ ọ nù, ani de ipilẹ rẹ̀.
8 Iwọ ọmọbinrin Babeli, ti a o parun; ibukún ni fun ẹniti o san a fun ọ gẹgẹ bi iwọ ti sìn wa.
9 Ibukún ni fun ẹniti o mu, ti o si fọ́ awọn ọmọ wẹ́wẹ rẹ mọ́ okuta.

**ORI 138**

1 (Orin Dafidi.) Emi o ma yìn ọ pẹlu gbogbo ọkàn mi: niwaju awọn oriṣa li emi o ma kọrin iyìn si ọ.
2 Emi o ma sìn siha tẹmpili mimọ́ rẹ, emi o si ma yìn orukọ rẹ nitori iṣeun-ifẹ rẹ ati nitori otitọ rẹ: nitori iwọ ti gbé ọ̀rọ rẹ ga ju gbogbo orukọ rẹ lọ.
3 Li ọjọ́ ti mo kigbe, iwọ da mi lohùn, iwọ si fi agbara fun mi li ọkàn mi.
4 Gbogbo awọn ọba aiye yio ma yìn ọ, Oluwa, nigbati nwọn ba gbọ́ ọ̀rọ ẹnu rẹ.
5 Nitõtọ, nwọn o ma kọrin li ọ̀na Oluwa: nitori titobi li ogo Oluwa.
6 Bi Oluwa tilẹ ga, sibẹ o fiyesi awọn onirẹlẹ: ṣugbọn agberaga li o mọ̀ li òkere rére.
7 Bi mo tilẹ nrìn larin ipọnju, iwọ o sọ mi di ãye: iwọ o nà ọwọ rẹ si ibinu awọn ọta mi, ọwọ ọtún rẹ yio si gbà mi.
8 Oluwa yio mu ohun ti iṣe ti emi pe: Oluwa, ãnu rẹ duro lailai: máṣe kọ̀ iṣẹ ọwọ́ ara rẹ silẹ.

**ORI 139**

1 (Si olori akọrin, Orin Dafidi.) OLUWA, iwọ ti wadi mi, iwọ si mọ̀ mi.
2 Iwọ mọ̀ ijoko mi ati idide mi, iwọ mọ̀ ìro mi li òkere rére.
3 Iwọ yi ipa-ọ̀na mi ati idùbulẹ mi ka, iwọ si mọ̀ gbogbo ọ̀na mi.
4 Nitoriti kò si ọ̀rọ kan li ahọn mi, ṣugbọn kiyesi i, Oluwa, iwọ mọ̀ ọ patapata.
5 Iwọ ti dè mi lẹhin ati niwaju, iwọ si fi ọwọ́ rẹ le mi.
6 Irú ìmọ̀ bẹ̀ẹ ṣe iyanu jù fun mi; o ga, emi ko le de ọdọ rẹ.
7 Nibo li emi o lọ kuro lọdọ ẹmi rẹ? tabi nibo li emi o sá kuro niwaju rẹ?
8 Bi mo ba gòke lọ si ọrun, iwọ mbẹ nibẹ̀: bi mo ba tẹ́ akete mi ni isà okú, kiyesi i, iwọ wà nibẹ̀.
9 Bi mo ba mu iyẹ́-apa owurọ̀, ti mo si joko ni ipẹkun okun;
10 Ani nibẹ li ọwọ́ rẹ yio darí mi, ati ọwọ́ ọtún rẹ yio si dì mi mu.
11 Bi mo ba wipe, Nitõtọ òkunkun yio bò mi mọlẹ; ani oru yio si tan imọlẹ yi mi ka.

12 Nitõtọ, òkunkun kò pamọ kuro lọdọ rẹ; ṣugbọn òru nmọlẹ bi ọsán: òkunkun ati imọlẹ mejeji ri bakanna fun ọ.
13 Nitoripe iwọ li o ni inu mi: iwọ ti bò mi mọlẹ ninu iya mi.
14 Emi o yìn ọ; nitori ti ẹ̀ru ati iyanu li a ṣe mi: iyanu ni iṣẹ rẹ; ati pe ọkàn mi mọ̀ daradara.
15 Ohun-ini mi kò pamọ kuro lọdọ rẹ, nigbati a ṣe mi ni ìkọkọ, ti a si ṣe mi ni ìkọkọ, ti a si ṣe mi ni ìkọkọ, ti a si ṣe mi ni ìhalẹ aiye.
16 Oju rẹ ti ri nkan mi, sibẹ emi kò pe; Ati ninu iwe rẹ ni a ti kọ gbogbo awọn ẹya ara mi, ti a ti ṣe nigbagbogbo, nigbati ko si ọkan ninu wọn sibẹsibẹ.
17 Bawo ni ìro inu rẹ ti ṣe iyebiye fun mi, Ọlọrun! bawo ni iye wọn ti pọ to!
18. Bi mo ba ka wọn, nwọn pọ̀ li iye jù iyanrin lọ: nigbati mo ba ji, emi si wà pẹlu rẹ sibẹ.
19 Nitõtọ iwọ o pa enia buburu, Ọlọrun: nitorina kuro lọdọ mi, ẹnyin ọkunrin ẹlẹjẹ.
20 Nitoriti nwọn nsọ̀rọ buburu si ọ, ati awọn ọta rẹ npè orukọ rẹ lasan.
21 Oluwa, emi kò ha korira awọn ti o korira rẹ? Ṣé inú mi kò ha dùn sí àwọn tí ó dìde sí ọ?
22 Emi korira wọn li ãye: emi kà wọn si ọta mi.
23 Ọlọrun, wadi mi, ki o si mọ̀ aiya mi: dan mi wò, ki o si mọ̀ ìro inu mi;
24 Ki o si wò bi ọ̀na buburu kan ba wà ninu mi, ki o si tọ́ mi li ọ̀na ainipẹkun.

**ORI 140**

1 (Si olori olorin, Psalmu Dafidi.) Oluwa, gbà mi lọwọ enia buburu: pa mi mọ́ lọwọ ọkunrin ìwa-agbara;
2 Ti nwọn nrò ìwa-ika li ọkàn wọn; nígbà gbogbo ni a ń kó wọn jọ fún ogun.
3 Nwọn ti pọ́n ahọn wọn bi ejò; oró paramọlẹ mbẹ labẹ ète wọn. Sela.
4 Oluwa, pa mi mọ́ kuro lọwọ enia buburu; dáàbò bò mí lọ́wọ́ oníwà ipá; tí wọ́n ti pète láti bì ìrìn mi ṣubú.
5 Awọn agberaga ti pa okùn mọ́ fun mi; wọ́n ti ta àwọ̀n sí ẹ̀gbẹ́ ọ̀nà; nwọn ti ṣeto gins fun mi. Sela.
6 Emi wi fun Oluwa pe, Iwọ li Ọlọrun mi: gbọ́ ohùn ẹ̀bẹ mi, Oluwa.
7 OLUWA, OLUWA, agbára ìgbàlà mi,o ti bo orí mi ní ọjọ́ ogun.
8 Oluwa, máṣe fi ifẹ enia buburu fun: máṣe siwaju ète buburu rẹ̀ siwaju; ki nwon o ma gbe ara won ga. Sela.
9 Ní ti orí àwọn tí ó yí mi ká,jẹ́ kí ìkà ètè ara wọn bò wọ́n.
10 Jẹ ki ẹyín iná ki o ṣubu sori wọn: jẹ ki a sọ wọn sinu iná; sinu ihò jijin, ki nwọn ki o má ba dide mọ.
11 Máṣe jẹ ki onisọ̀rọ buburu ki o fi idi mulẹ li aiye: ibi ni yio dọdẹ oniwa-ipa lati bì i ṣubu.
12 Emi mọ̀ pe Oluwa yio mu ọ̀ran awọn olupọnju duro, ati ẹtọ talaka.
13 Nitõtọ awọn olododo yio ma yìn orukọ rẹ: awọn olododo yio ma gbe oju rẹ.

**ORI 141**

1 (Orin Dafidi.) OLUWA, mo kigbe pè ọ: yara si mi; fi eti si ohùn mi, nigbati mo ba kigbe pè ọ.
2 Jẹ ki adura mi ki o gbe siwaju rẹ bi turari; àti gbígbé ọwọ́ mi sókè bí ẹbọ ìrọ̀lẹ́.
3 OLUWA, gbé iṣọ́ siwaju ẹnu mi; pa ilẹkun ètè mi mọ́.
4 Máṣe fà aiya mi si ohun buburu kan, lati ṣe iṣẹ buburu pẹlu awọn ti nṣiṣẹ ẹ̀ṣẹ;
5 Jẹ ki olododo ki o lù mi; ore ni yio jẹ: si jẹ ki o ba mi wi; ororo nla ni yio jẹ, ti kì yio ṣẹ́ mi li ori: nitoriti adura mi pẹlu yio wà ninu ipọnju wọn.
6 Nigbati a ba bi awọn onidajọ wọn ṣubu ni ibi okuta, nwọn o gbọ́ ọ̀rọ mi; nitoriti nwọn dun.
7 Egungun wa ti tuka li ẹnu isà-okú, bi igbati ẹnikan n ke ti o si là igi lori ilẹ.
8 Ṣugbọn oju mi mbẹ lọdọ rẹ, Ọlọrun Oluwa: iwọ li igbẹkẹle mi wà; máṣe fi ọkàn mi silẹ.
9 Pa mi mọ́ kuro ninu okùn ti nwọn ti dẹ fun mi, ati okùn awọn onisẹ ẹ̀ṣẹ.
10 Jẹ ki awọn enia buburu subu sinu àwọ̀n ara wọn, nigbati emi ba bọ́.

**ORI 142**

1 (Maskil Dafidi; Adura nigbati o wa ninu iho apata.) MO fi ohun mi kigbe si Oluwa; pẹlu ohùn mi si Oluwa ni mo fi gbadura mi.
2 Emi tú aroye mi silẹ niwaju rẹ̀; Mo fi ìdààmú mi hàn níwájú rẹ̀.
3 Nigbati ọkàn mi rẹ̀wẹsi ninu mi, nigbana ni iwọ mọ̀ ipa-ọ̀na mi. Ní ọ̀nà tí mo rìn ni wọ́n ti dẹ okùn dè mí ní ìkọ̀kọ̀.
4 Mo wo ọwọ́ ọ̀tún mi, mo si wò, ṣugbọn kò si ẹnikan ti o mọ̀ mi: ibi ìbo kù fun mi; ko si eniyan ti o bikita fun ọkàn mi.
5 Emi kigbe pè ọ, Oluwa: emi wipe, Iwọ li àbo mi ati ipin mi ni ilẹ alãye.
6 Fetisi igbe mi; nitoriti a rẹ̀ mi silẹ gidigidi: gbà mi lọwọ awọn ti nṣe inunibini si mi; nítorí wọ́n lágbára jù mí lọ.
7 Mu ọkàn mi jade kuro ninu tubu, ki emi ki o le ma yìn orukọ rẹ: awọn olododo yio yi mi kakiri; nitoriti iwọ o ṣe pẹlu mi li ọ̀pọlọpọ.

**ORI 143**

1 (Orin Dafidi.) Gbọ adura mi, Oluwa, fi eti si ẹ̀bẹ mi: ninu otitọ rẹ da mi lohùn, ati ninu ododo rẹ.
2 Má si ṣe ba iranṣẹ rẹ lọ sinu idajọ: nitoriti kò si ẹniti o wà lãye ti a o dalare li oju rẹ.
3 Nitoripe ọta ti ṣe inunibini si ọkàn mi; o ti lu ẹmi mi si ilẹ; ó ti mú mi gbé inú òkùnkùn bí àwọn tí ó ti kú tipẹ́tipẹ́.
4 Nitorina li ọkàn mi ṣe rẹ̀wẹsi ninu mi; ọkàn mi ti di ahoro.
5 Emi ranti ọjọ atijọ; Mo ṣe àṣàrò lórí gbogbo iṣẹ́ rẹ; Mo ro nipa iṣẹ ọwọ rẹ.
6 Emi nà ọwọ́ mi si ọ: ongbẹ rẹ ngbẹ ọkàn mi, bi ilẹ ongbẹ. Sela.
7. Oluwa, yara gbọ́ ti emi: ọkàn mi rẹ̀wẹ̀: máṣe pa oju rẹ mọ́ kuro lara mi, ki emi ki o má ba dabi awọn ti o sọkalẹ lọ sinu iho.
8 Mu mi gbọ́ iṣeun-ifẹ rẹ li owurọ; nitori iwọ ni mo gbẹkẹle: mu mi mọ̀ ọ̀na ti emi o ma rìn; nitori mo gbe ọkàn mi soke si ọ.
9 Oluwa, gbà mi lọwọ awọn ọta mi: emi sa si ọdọ rẹ lati fi mi pamọ.
10 Kọ́ mi lati ṣe ifẹ rẹ; nitori iwọ li Ọlọrun mi: Emi rẹ dara; mú mi wá sí ilẹ̀ ìdúróṣinṣin.
11 Oluwa, sọ mi di ãye nitori orukọ rẹ: nitori ododo rẹ mu ọkàn mi jade ninu ipọnju.

12 Ati ninu ãnu rẹ, ke awọn ọta mi kuro, ki o si pa gbogbo
awọn ti o pọ́n ọkàn mi loju: nitori iranṣẹ rẹ li emi iṣe.

**ORI 144**

1 (Orin Dafidi.) Olubukún li Oluwa, agbara mi, ti o kọ́ ọwọ́
mi li ogun, ati ika mi li ogun;
2 Oore mi, ati odi mi; ile-iṣọ giga mi, ati olugbala mi; asà
mi, ati ẹniti mo gbẹkẹle; ti o tẹ awọn enia mi ba labẹ mi.
3 Oluwa, kili enia, ti iwọ fi mọ̀ ọ! tabi ọmọ enia, ti iwọ fi
jihin rẹ̀!
4 Enia dabi asan: ọjọ rẹ̀ dabi ojiji ti nkọja lọ.
5 Oluwa, tẹ ọrun rẹ ba, ki o si sọ̀kalẹ: fọwọ kan awọn òke
nla, nwọn o si rú.
6 Da manamana jade, si tú wọn ka: ta awọn ọfa rẹ, ki o si
pa wọn run.
7 Rán ọwọ́ rẹ lati oke wá; yọ mi kuro, ki o si gbà mi lọwọ
omi nla, lọwọ awọn ọmọ ajeji;
8 Ẹnu ẹniti nsọ̀rọ asan, ati ọwọ ọtún wọn li ọwọ ọtún eke.
9 Emi o ma kọ orin titun si ọ, Ọlọrun: lara ohun-elo orin
olokùn mẹwa li emi o ma kọrin iyìn si ọ.
10 On li ẹniti nfi igbala fun awọn ọba: ẹniti o gbà Dafidi
iranṣẹ rẹ̀ lọwọ idà ipanilara.
11 Gbé mi, kí o sì gbà mí lọ́wọ́ àwọn ọmọ àjèjì,tí ẹnu wọn
ń sọ̀rọ̀ asán,àti ọwọ́ ọ̀tún wọn sì jẹ́ ọwọ́ ọ̀tún èké.
12 Ki awọn ọmọ wa ki o le dabi eweko ti o dagba ni igba
ewe wọn; ki awọn ọmọbinrin wa ki o le dabi okuta igun ile,
ti a ṣe didan gẹgẹ bi aworan ãfin.
.
14 Ki awọn malu wa ki o le ṣiṣẹ; kí wọ́n má baà fọ́, tàbí
jáde; kí ìráhùn má þe ní òpópónà wa.
15 Ibukún ni fun awọn enia na, ti o wà ninu irú ọ̀ran bẹ̃:
nitõtọ, ibukún ni fun enia na, Ọlọrun ẹniti iṣe Oluwa.

**ORI 145**

1 (Orin Dafidi ti iyin.) Emi o gbe ọ ga, Ọlọrun mi, ọba; emi
o si ma fi ibukún fun orukọ rẹ lai ati lailai.
2 Lojojumo li emi o ma fi ibukun fun o; emi o si ma yìn
orukọ rẹ lai ati lailai.
3 Titobi li Oluwa, o si ni iyìn pipọ̀; ati titobi rẹ jẹ airi.
4 Iran kan yio ma yìn iṣẹ rẹ fun ekeji, nwọn o si ma sọ̀rọ
iṣẹ agbara rẹ.
5 Emi o ma sọ̀rọ ogo ọlanla rẹ, ati ti iṣẹ iyanu rẹ.
6 Awọn enia yio si ma sọ̀rọ agbara iṣẹ ẹ̀ru rẹ: emi o si sọ
titobi rẹ.
7 Nwọn o ma sọ̀rọ iranti oore nla rẹ li ọ̀pọlọpọ, nwọn o si
ma kọrin ododo rẹ.
8 Olore-ọfẹ li Oluwa, o si kún fun ãnu; o lọra lati binu, ati
fun ãnu nla.
9 Oluwa ṣeun fun gbogbo enia: ãnu rẹ̀ si mbẹ lori gbogbo
iṣẹ rẹ̀.
10 Gbogbo iṣẹ rẹ ni yio ma yìn ọ, Oluwa; awọn enia mimọ́
rẹ yio si busi i fun ọ.
11 Nwọn o ma sọ̀rọ ogo ijọba rẹ, nwọn o si ma sọ̀rọ agbara
rẹ;
12 Lati sọ iṣẹ agbara rẹ̀ di mimọ̀ fun awọn ọmọ enia, ati
ọlanla ogo ijọba rẹ̀.
13 Ijọba rẹ jẹ ijọba ainipẹkun, ijọba rẹ si duro lati irandiran.
14 Oluwa gbe gbogbo awọn ti o ṣubu ró, o si gbé gbogbo
awọn ti a tẹriba dide.
15 Oju gbogbo enia nduro dè ọ; iwọ si fun wọn li onjẹ wọn
li akokò rẹ̀.
16 Iwọ la ọwọ rẹ, iwọ si tẹ́ ifẹ gbogbo ohun alãye lọrùn.
17 Olododo li Oluwa li ọ̀na rẹ̀ gbogbo, ati mimọ́ ni iṣẹ rẹ̀
gbogbo.
18 Oluwa wa nitosi gbogbo awọn ti nkepè e, si gbogbo
awọn ti nkepè e li otitọ.
19 On o mu ifẹ awọn ti o bẹ̀ru rẹ̀ ṣẹ: yio si gbọ́ igbe wọn
pẹlu, yio si gbà wọn.
20 Oluwa pa gbogbo awọn ti o fẹ ẹ mọ́: ṣugbọn gbogbo
awọn enia buburu ni yio parun.
21 Ẹnu mi yio ma sọ̀rọ iyìn Oluwa: si jẹ ki gbogbo enia ki
o ma fi ibukún fun orukọ rẹ̀ mimọ́ lai ati lailai.

**ORI 146**

1 Ẹ yìn Oluwa. Yin Oluwa, iwo okan mi.
2 Nigbati mo wà lãye li emi o ma yìn Oluwa: emi o ma
kọrin iyìn si Ọlọrun mi nigbati mo wà.
3 Ẹ máṣe gbẹkẹle awọn ọmọ-alade, tabi le ọmọ enia, lọwọ
ẹniti kò si iranlọwọ.
4 Ẹmí rẹ̀ jade lọ, o pada si ilẹ rẹ̀; ní ọjọ́ náà gan-an ni ìrònú
rẹ̀ ṣègbé.
5 Ibukún ni fun ẹniti o ni Ọlọrun Jakobu fun iranlọwọ rẹ̀,
ẹniti o ni ireti ninu Oluwa Ọlọrun rẹ̀.
6 Ẹniti o da ọrun on aiye, okun, ati ohun gbogbo ti mbẹ
ninu rẹ̀: ẹniti o pa otitọ mọ́ lailai.
7 Ẹniti o nṣe idajọ fun awọn aninilara: ti o fi onjẹ fun awọn
ti ebi npa. Oluwa tú awọn onde silẹ:
8 Oluwa la oju afọju: Oluwa gbe awọn ti a tẹriba soke:
Oluwa fẹ olododo.
9 Oluwa pa awọn alejo mọ́; o tù alainibaba ati opó ni ìtura:
ṣugbọn ọ̀na enia buburu li o yipo pada.
10 Oluwa yio jọba lailai, ani Ọlọrun rẹ, iwọ Sioni, lati
irandiran gbogbo. Ẹ yin OLUWA.

**ORI 147**

1 Ẹ yìn Oluwa: nitori o dara lati kọrin iyìn si Ọlọrun wa;
nitori o dun; ati iyin jẹ ẹwà.
2 Oluwa li o kọ́ Jerusalemu: o ko awọn atapa Israeli jọ.
3 O mu awọn onirobinujẹ ọkan sàn, o si di ọgbẹ wọn.
4 O nsọ iye awọn irawọ; ó fi orúkọ wọn pè gbogbo wọn.
5 Nla li Oluwa wa, o si li agbara nla: oye rẹ̀ kò li opin.
6 Oluwa gbe awọn onirẹlẹ soke: o sọ awọn enia buburu
ṣubu lulẹ.
7 Kọrin si Oluwa pẹlu ọpẹ; kọrin ìyìn sí Ọlọrun wa lórí
dùùrù.
8 Ẹniti o fi awọsanma bò ọrun, ti o pèse òjo silẹ fun aiye, ti
o mu koriko hù lori awọn òke nla.
9 O fi onjẹ fun ẹranko, ati fun awọn ọmọ iwò ti nkigbe.
10 Kò dùn si agbara ẹṣin: kò ṣe inudidùn si ẹsẹ enia.
11 Oluwa ni inu-didùn si awọn ti o bẹ̀ru rẹ, si awọn ti nreti
ãnu rẹ̀.
12 Yin Oluwa, Jerusalemu; yin Olorun re, iwo Sioni.
13 Nitoriti o ti mu ọpá idabu ẹnu-bode rẹ le; o ti sure fun
awọn ọmọ rẹ ninu rẹ.
14 O ṣe alafia li àgbegbe rẹ, o si fi ọkà daradara kún ọ.
15 O rán ofin rẹ̀ jade si aiye: ọ̀rọ rẹ̀ sure gidigidi.
16 O fi òjo-didì funni bi irun-agutan: o tú yinyin ká bi ẽru.
17 O dà yinyin rẹ̀ jade bi onjẹ: tali o le duro niwaju otutu rẹ̀?

18 O rán ọ̀rọ rẹ̀ jade, o si yọ́ wọn: o mu afẹfẹ rẹ̀ fẹ, omi si
nṣàn.
19 O fi ọ̀rọ rẹ̀ hàn fun Jakobu, ati ilana rẹ̀ ati idajọ rẹ̀ fun
Israeli.
20 On kò ṣe bẽ̀ si orilẹ-ède kan: ati niti idajọ rẹ̀, nwọn kò
mọ̀ wọn. Ẹ yin OLUWA.

**ORI 148**

1 Ẹ yìn Oluwa. Ẹ fi iyìn fun Oluwa lati ọrun wá: ẹ yìn i ni
ibi giga.
2 Ẹ fi iyìn fun u, gbogbo awọn angẹli rẹ̀: ẹ fi iyìn fun u,
gbogbo awọn ọmọ-ogun rẹ̀.
3 Ẹ fi iyìn fun u, õrùn on oṣupa: ẹ yìn i, gbogbo ẹnyin
irawọ imọlẹ.
4 Ẹ fi iyìn fun u, ẹnyin ọrun ọrun, ati ẹnyin omi ti mbẹ loke
ọrun.
5 Ki nwọn ki o yin orukọ Oluwa: nitoriti o paṣẹ, a si da
wọn.
6 O si ti fi idi wọn mulẹ lai ati lailai: o ti ṣe aṣẹ kan ti kì yio
kọja.
7 Ẹ fi iyìn fun Oluwa lati aiye wá, ẹnyin dragoni, ati
gbogbo ọgbun;
8 Iná, ati yinyin; egbon, ati oru; ẹ̀fúùfù ìjì ń mú ọ̀rọ̀ rẹ̀ ṣẹ:
9 Awọn òke nla, ati gbogbo òke; igi eleso, ati gbogbo igi
kedari;
10 Ẹranko, ati gbogbo ẹran-ọ̀sin; ohun ti nrakò, ati ẹiyẹ ti
nfò:
11 Awọn ọba aiye, ati gbogbo enia; awọn ijoye, ati gbogbo
awọn onidajọ aiye.
12 Ati awọn ọdọmọkunrin, ati awọn wundia; arugbo, ati
awọn ọmọde:
13 Ki nwọn ki o yin orukọ Oluwa: nitori orukọ rẹ̀
nikanṣoṣo li o li ọlá; ògo rẹ̀ ga lókè ayé òun ọ̀run.
14 O si gbé iwo enia rẹ̀ ga, iyìn gbogbo awọn enia mimọ́ rẹ̀;
ani ninu awọn ọmọ Israeli, enia kan ti o sunmọ ọ. Ẹ yin
OLUWA.

**ORI 149**

1 Ẹ yìn Oluwa. Kọ orin titun si Oluwa, ati iyìn rẹ̀ ninu ijọ
awọn enia mimọ́.
2 Jẹ ki Israeli ki o yọ̀ si ẹniti o dá a: jẹ ki awọn ọmọ Sioni
ki o yọ̀ si ọba wọn.
3 Ki nwọn ki o ma yìn orukọ rẹ̀ ninu ijó: ki nwọn ki o ma fi
ìlu ati duru kọrin iyìn si i.
4 Nitoriti Oluwa ṣe inu-didùn si awọn enia rẹ̀: yio fi igbala
ṣe awọn onirẹlẹ li ẹwà.
5 Jẹ ki awọn enia mimọ́ ki o yọ̀ ninu ogo: ki nwọn ki o ma
kọrin kikan lori akete wọn.
6 Jẹ ki iyìn Ọlọrun ki o wà li ẹnu wọn, ati idà oloju meji li
ọwọ́ wọn;
7 Lati gbẹsan lara awọn keferi, ati ijiya lara awọn enia;
8 Lati fi ẹ̀wọn dè awọn ọba wọn, ati awọn ijoye wọn pẹlu
ẹ̀wọn irin;
9 Lati mu idajọ ti a kọ silẹ sori wọn: ọlá yi ni gbogbo awọn
enia mimọ́ rẹ. Ẹ yin OLUWA.

**ORI 150**

1 Ẹ yìn Oluwa. Yin Ọlọrun ni ibi mimọ́ rẹ̀: yìn in li ofurufu
ọrun agbara rẹ̀.
2 Ẹ yìn i nitori iṣẹ agbara rẹ̀: ẹ yìn i gẹgẹ bi titobi nla rẹ̀.
3 Fi ìró fèrè yìn ín: yìn ín pẹ̀lú ohun èlò ìkọrin orin àti
dùùrù.
4 Fi ìlù ati ijó yìn ín: ẹ fi ohun èlò ìkọrin olókùn ati ẹ̀wù
yìn ín.
5 Ẹ fi iyìn fun u lori aro ti npariwo: yìn in lori aro gbigbo
giga.
6 Jẹ ki gbogbo ohun ti o li ẹmi ki o yin Oluwa. Ẹ yin
OLUWA.